Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!

# ЙӘШЛЕК

1923 йылдан башлап сыға

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

Кесаҙна 5 АПРЕЛЬ 1990 йыл. № 41 (7547).

Хаҡы 3 тин.








## Бәхет сере

Һәр йәш кешенең эшкә килеү юлы, хеҙмәткә күнегеүе, һөнәр серҙәренә төшөнөүе үҙенсәлекле уҙа. Иң мөһиме, егеттәр һәм ҡыҙҙар эштән ҡәнәғәтләнеү табыу, уны теләп һәм ҡыуанып башҡарыу кимәленә етергә тейеш. Бары тик шундай осраҡта ғына хеҙмәт шәхестең эске донъяһын асыу, уны рухи һәм физик йәһәттән үҫтереү ысулына әйләнә.

Иглиндағы көнкүрештә хеҙмәтләндереү йортонда эшләүсе Хәйреямал Лапицкая өсөн тегенсе һөнәре тормошонда бәхет һәм шатлыҡ сығанағына әйләнгән тиһәк, һис тә яңылышыу булмаҫ. Бәләкәйҙән тегенергә яратҡанға, мәктәпте тамамлағас, уның алдында ҡайҙа барайым, кем булайым, тигән һорауҙар тормаған.

Хәйреямал көнкүрештә хеҙмәтләндереү йортонда хәҙер 11 йыл эшләй. Ошо ваҡыт эсендә асыҡ күңелле, иғтибарлы, йылы һүҙле йәш ҡатынды бергә эшләгән иптәштәре лә, клиенттары ла яратып өлгөргән. Үҙенә килгән заказдарҙы ваҡытында һәм сифатлы итеп башҡара, пландарын да арттырып үтәй. Шуға күрәләр, яратҡан һөнәре уға тик ҡәнәғәтләнеү генә килтерә.

З. ҒӘБИҘУЛЛИНА.

Ю. НӘРИМОВ фотоһы.

### Иштуған һәм Һыртлан ауылдары халҡының республика йәмәғәтселегенә

# МӨРӘЖӘҒӘТЕ

1985 йылдың йәйендә Иштуған ауыл Советы территорияһында һыу һаҡлағыс төҙөлә башланы. Ләкин был төҙөлөш беҙҙең ауыл Советы халҡына кире йоғонто яһаны. 1985 йылда БАССР Министрҙар Советының һыу аҫтында ҡаласаҡ урындарҙа торлаҡ йорттар, социаль-көнкүреш объекттары һәм производство биналары төҙөмәҫкә тигән ҡарары сыҡты. Ауыл Советы территорияһындағы торлаҡ йорттар һәм колхоздың производство биналары иҫкергән Ватан һуғышына тиклем йә уннан һуң төҙөлгән. Һуңғы ике йыл эсендә иҫке йорттарҙың емерелеүе һөҙөмтәһендә 1 йәштән 6 йәшкә тиклемге 5 бала һәләк булды. Әлеге мәлдә Иштуған һигеҙ йыллыҡ мәктәбе лә ҡурҡыныс хәлдә. Мәктәп төкәтеп һалынған айырым туғыҙ бинанан тора, балаларға уҡыу өсөн шарттар юҡ. Бөтә биналар ҙа эстән таяу менән нығытылған. Кластарҙа һыуыҡ. Байтаҡ балалар һыуыҡ тейҙереп яфа сигә. Колхозда балалар баҡсаһы юҡ, һөҙөмтәлә бик күп ҡатын-ҡыҙ өйҙә ултырырға мәжбүр, ә колхоз фермаларында һауынсылар, быҙау ҡараусылар һәм башҡа эшсе кестәр етешмәй. Иштуған һәм Һыртлан ауылдарындағы клубтар революцияға тиклем төҙөлгән мәсеттә урынлашҡан. Яраҡлы биналар булмауы арҡаһында, малсыларға һәм механизаторҙарға эш шарттары тыуҙырып булмай.

**Башҡортостан йәмәғәтселеге һорауы буйынса компетентлы эксперт комиссиялары был һыу һаҡлағыстың кәрәкмәүен һәм экологик яҡтан зыян булыуын бер нисә тапҡыр тикшереп, үҙ һүҙен әйтте. Ләкин, шуға ҡарамаҫтан, үҙ мәнфәғәтен генә яҡлаған ведомстволар һыу һаҡлағысты төҙөү яғында. «Башҡортостан һыу һаҡлағысы төҙөлөшөн тыйыу тураһында»ғы ҡарар һаман һуҙыла. Һыу аҫтында ҡалыу ихтималы булған зонала йәшәүселәр үҙ ауылдарының киләсәк яҙмышын белмәй, халыҡҡа социаль-көнкүреш хеҙмәте күрһәтеү объекттары, производство биналары һәм торлаҡ йорттар һаман да ҡот осҡос хәлдә. Шуның өсөн дә был ауылдарҙа йәшәүселәр сәйәнгән урындарын, ата-бабаларының тыуған ерҙәрен ташлап китергә мәжбүр.**

Башҡортостанда йәшәүселәр, өйҙәгеҙ һыу аҫтында ҡалыу ихтималы булған зонала урынлашҡан ауылдарҙы бөтөрөүгә һәм һыу һаҡлағысты төҙөүгә юл ҡуймайыҡ. Был республиканы экологик фажиғәгә килтерәсәк. Һыу һаҡлағыс төҙөү менән бергә, Башҡортостанда нефть-химия промышленноҫын арттырыу ҡаралған. Әйҙәгеҙ, Башҡортостанды крематорийға әйләндерергә теләүселәрҙең ниәтен тормошҡа ашырырға ирек бирмәйек! Беҙ, Иштуған һәм Һыртлан ауылдарында йәшәүселәр, Башҡортостан халҡына, предприятиелар һәм заводтар етәкселәренә, йәшелдәрҙең хәрәкәт ағзаларына, хеҙмәт коллективтары советтарына, йәмәғәт ойошмаларына Иштуған һәм Һыртлан ауылдарын аяҡҡа баҫтырырға ярҙам итеүегеҙҙе һәм түбәндәге иҫәп буйынса аҡса күсереүегеҙҙе үтенәбеҙ. Өфө ҡалаһының Жилсоцбанкы, ОПРУ, № 700754.

Һыу аҫтында ҡалған зонала урынлашҡан ауылдарҙы тергеҙә башлау һыу һаҡлағыс төҙөлөшөн туҡтатыуға ярҙам итәсәк.

1989 йылдың 1 декабрендә Иштуған һәм Һыртлан ауылдары халҡының йыйылышында Иштуған һыу һаҡлағысы төҙөлөшөн тулыһынса туҡтатыу һәм республика һәм союз органдарының материаль ярҙамы менән Иштуған, Һыртлан ауылдарын, Березовский, Сирять, Аҡбута утарҙарын тиҙерәк тергеҙеү тураһында ҡарар ҡабул итте. Ҡабул ителгән ҡарар буйынса өҫтә әйтеп үтелгән ойошмалар тарафынан ошоға тиклем ярҙам күрһәтелгәне юҡ.

**Иштуған һәм Һыртлан ауылдары халҡы исеменән «Урал» колхозының комсомол ойошмаһы секретары**
**С. КАМАЛЕТДИНОВ.**
Мәләүез районы.

Учалы районы Урал аръяғында урынлашҡан. Тәбиғәт шарттары буйынса бында малсылыҡ тармағын үҫтереү файҙалыраҡ булыр ине. Быының өсөн мал аҙығы кәрәк. Учалы районында аҙыҡ культураларының уңышы тотороҡло була. Йыл һәйбәт килгәндә, шартлы бер баш малға 25 берәмек аҙыҡ етештерелә, ҡоролоҡ йылдарында 15 берәмек кенә була. Һәр һыйырҙан уртаса район буйынса 2500—2700 килограмм, мал үрсетеүҙә тәүлек артым 400—450 грамм, ә һимертеүҙә 600 грамм тәшкил итә.

Свердловск ауыл хужалығы институтының игенселек кафедраһы Уралда һәм Көнбайыш Себерҙә күберәк уңыш алыу ысулын уйлап тапҡан. Ғәмәлдә иҫбатлау өсөн Свердловск өлкәһенең Сысерт районы Я. М. Свердлов исемендәге колхозында тәжрибәләр үткәргән. Һәйбәт һөҙөмтәләргә ирешкән. «Ҡыҙыл партизан» колхозының элекке председателе, ә хәҙер КПСС ҡала комитетында икенсе секретарь булып эшләгән М. С. Кирәев ошо ысулды өйрәнергә тәҡдим итә. Һәм хужалыҡта үҙҙәренең климатына ныҡ ҡыраҡ тап килгән яңы технологияға йүнәлеш тоталар.

Был ысулдың асылы нимәлә һуң? Аҙыҡ культураһын үҫтереүҙә практикала һыналған ғилми теория ҡулланыла. Билдәле булыуынса, пар баҫыуҙарында иген үҫтереү системаһы мал аҙығы өсөн майҙанды күҙ уңында тотмаһы. Был маҡсатта тугай бесәне, игендең бер өлөшө ҡулланылды. Ашлыҡ үҫтереү өсөн пар баҫыуҙары файҙаланылды. Иген һәм аҙыҡ культураларын алмашлап бер сәсеү әйләнешендә үҫтерҙеләр. В. Р. Вильямстың иген — пар — үлән системаһы ике төрлө сәсеү әйләнешен—ашлыҡ һәм аҙыҡ-түлек яландарын үҙ эсенә индерә. Шулай итеп, үсемлексселек үҙаллы тармаҡҡа әйләнә. Был теорияға Свердловск ауыл хужалығының игенселек кафедраһыла оҙаҡ йылдар етәкселек иткән профессор Василий Федорович Трушин кире һалған. Ул гумус теорияһы өлкәһендә тикшеренеүҙәр үткәргән.

Тәү ҡарашҡа Трушиндың һығымталары ғәжәп тойола, сөнки бер йыллыҡ үләндәр үҫтереү иҫәбенә тупраҡтың уңдырышлылығын арттырырға тырыша ул. Аграр фән классигы Либих, оҙаҡ йылдар тикшеренеүгә таянып, бер йыллыҡ үләндәр сәсеү һөҙөмтәһендә тупраҡта органик матдәләр, йәғни тиҙәк актив тарҡала тип ышандырғыс иҫбат иткән. Трушин, бер йыллыҡ үсемлектәр вегетация осоронда бер тапҡыр ғына игенгә сабылһа, шулай була, тип раҫлай. Әгәр ҙә сезон барышында үләнде бер нисә тапҡыр урып алһаң, өҫтәүенә минераль ашламалар индерһәң, тупраҡта гумус һәм һыу тотҡарлаусы элементтар арта. Урал ғалимының элекке хәҡиҡәттәрҙе юҡҡа сығарған ошо һығымтаһын колхоз игенселәре ҡулланды һәм дөрөҫләгән эштә һынаны. Вильямстың, күп йыллыҡ үләндәр сәскәндә генә тупраҡтың уңдырышлылығы арта, тигән фекере кире ҡағыла. Әгәр ҙә уңыш 50 центнерға етмәһә, тиҙәк менән һыу тотҡарлаусы элементтар тиң булмай һәм тупраҡтың уңдырышлылығы кәмей. Ғалимдар баҫыуҙы парҙа ҡалдырыуҙың йылына 2 процентҡа тиклем гумус юғалтыуға килтергәнен иҫбат итте. Саф пар баҫыуына атмосфера кислородының йоғонтоһо күп булғанға, органик матдәләр тарҡала. Шуға ла ер ҡарҙан асылғас, оҙаҡ буш ятҡырырға ярамай, сөнки ауыл хужалығы культураларының уңышына фотосинтетик актив ҡояш радиацияһы (ФАР) насар йоғонто яһай. Свердловск өлкәһендә үҫемлектәр уның яртыһын ғына үҙләштерә, сөнки бөртөклө һәм ҡуҙаҡлы культуралар сәскәндән йыйып алыуға тиклем 90 көн генә үтә, ә үләндәрҙе бер тапҡыр ғына сабып алһаң, ул тағы ла кәмей — 50—55 көнгә барып баҫа. Шуға ла ҡояш йылыһы, яҡтылығы етерлек эләкмәй.

Я. М. Свердлов исемендәге колхоз баҫыуҙарында ФАР-ҙың 2 проценты үҙләштерелә. Ул өлкәләге уртаса күрһәткестән 4 тапҡырға күберәк. Эш шунда: Уралда үҫемлектәрҙе 170—180 көн үҫтерергә була.

Хужалыҡта сәсеү өсөн иң уңайлы ваҡытты ҡулланалар — ҡар ирең бөтөү менән сәсәләр. Ғәҙәттә был осорҙа бер нисә көн рәттән йылы була, дым ҡапла ла сәсә башла. Ваҡытты үткәреп ебәрһәң, тупраҡта дым запасы бөтәсәк, йәй көнө ашлап та, сәсеүлектәрҙе тәрбиәләп тә әллә ни ҡырып булмаясаҡ. Тәжрибә күрһәтеүенсә, ҡар ирегәндән һуң дым тупраҡтан пар булып күтәрелә. Ел көндәрҙә тәүлегенә 5 миллиметрға тиклем, йәғни 50 тонна һыу юҡҡа сыға. Технологияға ярашлы рәүештә, биләндең шытып сыҡҡанын көтергә һәм культиваторҙар менән эшкәртергә кәрәк. Әммә тупраҡ дымы сүп үләненән дә ныҡ ҡыраҡ уңыш арттырыуға йоғонто яһай, һәм билсән үскәнен көтөп, сәсеү ваҡытын үткәреп ебәрһәң, уңыш юғары булмай.

Картуфты апрель уртаһында ултырталар, тик орлоҡто тәрәнгә һалырға ярамай. Бөртөклө һәм ҡуҙаҡлы культураларҙы 5—6 сантиметр тәрәнлегенә сәсәләр, ә 10—12 сантиметрҙа боҙ иремәгән әле. Ләкин өҫкө ҡатлам 10 градусҡа тиклем йылына. Шуға ла тамырҙар һәйбәт тарала. Бөтә лабораторияларҙа ла орлоҡтоң ете градус һалҡында үҫкәне асыҡланған.

**Бөтә культураларҙы бер ваҡытта сәсергә кәрәк. Йәй көнө ике төрлө массаны төрлөсә ҡулланырға мөмкин. Бер баҫыуҙан силос йәки сенаж өсөн урырға, икенсеһендә бесән әҙерләргә, ә өсөнсөһөн игенгә ҡалдырырға була. Игенселек кафедраһы коллективы бер аҙыҡ—иген культураһы өсөн күп баҫыулы сәсеү әйләнеше индерергә тәҡдим итә. Әйтәйек, арпа йәки һоло ғына сәселә һәм төрлө маҡсатта йыйып алына.**

**Колхоздағы күп йыллыҡ күҙәтеүҙәр шуны күрһәтә: 5 майға тиклем сәсеп өлгөрһәләр, сүп булмай, сөнки һалҡын тупраҡта ҡилған үсә алмай, ә иген культураларының үсеү мөмкинлектәре ҙурыраҡ. Улар иртә сәселһә лә тиҙ генә тамыр ебәреп, үҙенең ҡеүәте менән сүп үләндәрен ҡыҫырыҡлай.**

Хужалыҡта гектарына 10 миллион йәки квадрат метрға 100 дана үҫемлек үҫеп сығырлыҡ итеп сәсәләр. Шулай булғас, билсәндәргә тукланыу майҙаны ла кәмей. Ер өҫтөндә үҫемлектәр ҡуйы булғас, сүп үләненә яҡтылыҡ һәм йылы етешмәй.

Ҡуйы сәскәндә бөтә баҫыу ҡыҫҡа ваҡытта йәшел юрған менән ҡаплана, сөнки япраҡтар ергә ҡояш нурҙарын үткәрмәй һәм дымға парланып осорға мөмкинлек бирмәй. Дым үҫемлектәргә күсә. Билсәнгә ҡаршы көрәштә борсаҡ сәсеп, сүп үләнен ҡалҡытыу кеүек геологик алым да ҡулланыла. Борсаҡ менән бергә ҡара һоло ла шытып сыға. Ҡара һоло масса — бик ҡиммәтле аҙыҡ. Уны баш ҡоҫмаҫ элек сабып силос итеп һалалар.

Был яңы прогрессив технология менән ҡыҙыҡһынып китеп, Учалы районы хужалыҡтары ла тәжрибә участкаларында индерә башланы. Мәҫәлән, «Урал» колхозында 110 гектарҙа арпа һәм борсаҡ ҡатнашмаһы, 112 гектарҙа ҡара һоло шытып сыҡһын өсөн борсаҡ, 80 гектарҙа уҗым арышы+арпа+борсаҡ, 83 гектарҙа рапс сәселгән. Шундай уҡ орлоҡтарҙы «Байрамғол» совхозы —482, «Ҡыҙыл партизан»—490, Ленин исемендәге колхоз 249 гектарға сәскән. Районда бөтәһе 5082 гектар йәки сәсеү майҙанының 10 процентҡа яҡыны ошо ысул менән эшкәртелә. Ҡоролоҡ булғанға күрә бер йәйҙә ике тапҡыр урып булманы. Шуға ҡарамаҫтан, «Урал» колхозында сенажға сабып алынған борсаҡ менән арыш ҡатнашмаһы гектарынан 53,5 центнер уңыш бирҙе. Бөтә масса беренсе класлы ғына, гектарынан 17,23 аҙыҡ берәмеге тәшкил иткән. «Байрамғол» совхозында уҗым арышы+борсаҡ+арпа+һоло ҡатнашмаһы 23,2 аҙыҡ берәмеге биргән.

**Был хужалыҡтарҙа ошо күләмдә I класлы бесән әҙерләнеләр:**

| | 1988 йыл | 1989 йыл |
|---|---|---|
| «Урал» | 36 | 52 |
| «Ҡыҙыл партизан» | 55 | 66 |
| Ленин исемендәге | 38 | 62 |
| Байрамғол» совхозы | 24 | 70 |
| район буйынса | 67 | 55 |
| **I класлы силос** | | |
| «Урал» | 17 | 73 |
| «Ҡыҙыл партизан» | 26 | 67 |
| Ленин исемендәге | — | 53 |
| «Байрамғол» совхозы | — | 56 |
| район буйынса | 25 | 45 |
| **I класлы сенаж** | | |
| «Урал» | — | 59 |
| «Ҡыҙыл партизан» | 9 | 54 |
| Ленин исемендәге | 9 | — |
| «Байрамғол» совхозы | — | 45 |
| район буйынса | 10 | 23 |

**Шул уҡ ваҡытта был ысулды етерлек ҡулланмаған ерҙәрҙә түбәндәге күрһәткестәр:**

| | бесән I кл. | | сенаж I кл. | | силос I кл. | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| | 1988 | 1989 | 1988 | 1989 | 1988 | 1989 |
| «Коммунар» | 64 | 48 | 28 | | 28 | |
| «Совет» | 63 | 43 | | | 33 | 15 |
| «Поляковский» совхозы | 52 | 45 | | | | 56 |
| «Илсеғол» совхозы | 64 | 45 | | | 38 | 56 |

**Мал аҙығының туҡлылығы түбәндәгесә:**

| | бесән I кл. аҙыҡ берәмеге | силос аҙыҡ берәмеге | сенаж аҙыҡ берәмеге |
|---|---|---|---|
| «Урал» | 0,47 | 0,18 | 0,31 |
| «Ҡыҙыл партизан» | 0,49 | 0,20 | 0,29 |
| Ленин исемендәге | 0,48 | 0,16 | 0,24 |
| «Байрамғол» совхозы | 0,48 | 0,17 | 0,28 |
| район буйынса | 0,46 | 0,16 | 0,26 |

Былтыр 30 ноябрҙә районда ауыл хужалығы работниктары өсөн семинар үткәрелде. Унда механизаторҙар, малсылар, арендаторҙар, хужалыҡ белгестәре һәм етәкселәре, АПО, совет һәм партия органдары вәкилдәре ҡатнашты. Улар алдында Свердлов исемендәге колхоз председателе, СССР халыҡ депутаты, ауыл хужалығы фәндәре кандидаты Б. И. Краснокутский, Свердловск ауыл хужалығы институтының игенселек кафедраһы уҡытыусыһы, ауыл хужалығы фәндәре кандидаты В. А. Арит һәм Свердловск өлкә агропромының фәнни-техник информация бюроһы директоры В. Г. Серебрянников сығып яһаны. 12 сәғәтлек семинарҙың тәүге яртыһында теоретик занятиелар үткәреп, тыңлаусыларҙы ошо ысул менән таныштырҙылар, ә ҡалған ваҡытта был технологияны индергән хужалыҡ эше тураһында видеофильмдар күрһәтелде, колхоз белгестәре һорауҙарға яуап бирҙе.

Семинарҙан һуң Учалы районының «Илсеғол» совхозы ошо технологияны индереүгә Свердловск исемендәге колхоз менән килешеү төҙөнө. 1990 йылдың ғинуарында договорға ҡул ҡуйылды. Район буйынса 10 мең гектарға яҡын ер яңы ысул менән эшкәртелә.

**Р. ҺУНАРШИН,**
**КПСС-тың Учалы ҡала комитетының социаль-экономик бүлеге инструкторы;**

**Д. ИЛЬЯМОВ,**
**«Росагропром НОПТ» ғилми-тикшеренеү үҙәгенең Башҡортостан филиалы лабораторияһы мөдире.**

# Хәстәрлек күреп

Аренда менән эшләүсе Аташ бригадаһы игенселәре 1990 йыл уңышы тураһында коҙҙән үк хәстәрлек күрә башланылар. Техниканы, тағылма инвентарҙы сәсеүгә әҙерләүгә һәр механизатор өлөш индерҙе. Күптән түгел сәсеүҙә ҡатнашасаҡ техниканың әҙерлеген тикшереү булды. Аташтағы звено коллективына беренсе урын бирелде (етәксеһе Т. Иосопов). Культиваторҙар, сәскестәр, тырмалар агротехника талаптарына яуап бирерлек итеп ремонтланған һәм көйләнгән. Агрегаттар тулы комплектта.

Яитуған бригадаһы — икенсе, Сүлте бригадаһы өсөнсө урынды алды. Тикшереү ваҡытында етешһеҙлектәр ҙә асыҡланды. Әлеге ваҡытта уларҙы бөтөрөү хәстәрлеге күрелә.

**Р. ЗАРИПОВ.**
**(Илеш районының «Маяҡ» гәзитәһынан).**



## ҺЫНАУҘЫ МӘКТӘП АЛА

БДУ-ның филология факультетының IV башҡорт-рус группаһының 13 студенты ошо көндәрҙә Сәйетбаба урта мәктәбендә практика үтә. Буласаҡ уҡытыусыларҙың мәктәп менән осрашыуы оло бер ваҡиға булды. Студенттар дәрес алып барыуҙан тыш, төрлө түңәрәктәр эшен киң йәнләндерҙе, КВН-дар, «Нимә? Ҡайҙа? Ҡасан?» викториналарын, Яҙғы байрам кисәләрен ойоштороҙо. Еңеүҙең 45 йыллығына арналған фестиваль, БАССР-ҙың 71 йыллығына арналған кисә айырыуса күңелле үтте. Йәштәр дәрестәрҙе лә ҡыҙыҡлы, үҙенсәлекле итеп алып бара, уҡыусылар менән тиҙ уртаҡ тел тапты.

ҺҮРӘТТӘРҘӘ: Сажи-ә Мостафина дәрес алып бара; Әфҡәт Иҙрисов 5-се «а» класы уҡыусылары менән.

З. ҒӘБИҘУЛЛИНА.
Ю. КӘРИМОВ фотолары.

Ғафури районы.

# ДӘРТЕМ БАР, ДАРМАНЫМ ЮҠ...

«Киләсәге булмаған» ауылдарҙы бөтөрөү, колхоз баҡсаларын миһырбанһыҙ ҡырыу, ҡошсолоҡ фермаларын тарҡатыу (ә бит улар элек һәр ауылда тиерлек була торғайны) һәм «бөйөк маҡсатта» башҡарылған бүтән эштәр күпме халыҡты ереһән, яратҡан эшенән, теленән һәм рухи нигеҙенән айырҙы! Бөгөн иһә, ялған хыялдарҙан һүнләп булһа ла айныһ, үткәндәге хаталарҙы төҙәтергә, бәләкәй ауылдарҙы тергеҙергә тотондоҡ. Халыҡ мәнфәғәтендәге бындай хәрәкәттең нисек тормошҡа ашырылыуын күреү өсөн Стәрлебаш районы «Урал» колхозының ҙур булмаған ауылдарына юл тотайыҡ...

Ҡайынлы урман үҫкән тау һырттары менән уратып алынған Гөләм ауылы тәбиғәт ҡосағына һыйынып ултырған, мөғжизәле гүзәл йәнтөйәк ул. Ҡарағайҙан йәки таштан бейек итеп һалынған йорттар Гөләмгә тағы ла йәм өҫтәй.

Торлаҡты бында колхоз үҙе лә төҙөй, теләгәндәргә ссуда ла биреп тора. Ауыл уртаһында клуб (таштан һалынған бер ҡатлы ҙур бина) урынлашҡан. Бында кино залынан башҡа бер ни ҙә юҡ, әлбиттә. Түңәрәктәр ойоштороу өсөн дә урынһыҙ. Ҡышын киске уйынға йыйылған йәштәр сәхнәлә бейей — башҡа урын юҡ. Киномеханик В. Хәмиҙуллин кино ла күрһәтә, клуб мөдире булып та иҫәпләнә. Бөгөнгө көндә йәштәрҙең культуралы ялын ойоштороу өсөн белгес кәтәләр.

Клубтың бер мөйөшөндә китапхана урынлашҡан. Бәхтә итеп йыйыштырылған бәләкәй генә бүлмәлә йылы ла, күңелле лә. Китаптар күп, газета-журналдар ҙа бар, телевизор күрһәтә. Китапханасы Әминә апай Сәхипгәрәева 25 йыл эшләп, хаҡлы ялға китергә йыйына. Урынына китаптарға һаҡсыл ҡараған, үҙе кеүек үк намыҫлы эшләгән кешеһе кәтә ул.

**Ауылдың культура усағынан ары «Буратино» балалар баҡсаһы һәм башланғыс мәктәп урынлашҡан.**

**«Буратино»ға бөтәһе 11 бала йөрөй. Бәләкәй генә ос бүлмәлә (йоҡо, уйын, аш бүлмәләре) көн күрә улар. Уйынсыҡтар бигерәк тә аҙ, заман талаптарына яуап биргәндәре, йәғни кескәйҙәргә тапҡырлыҡ, фекерләү кеүәһен тәрбиәләү өсөн тәғәйенләнгәндәре бөтөнләй күренмәй. Иҙәндәр һалҡын, стеналар буш, өҫтәлдәр юҡ, ултырғыстар етешмәй. Ә бит унда кескәйҙәр өсөн спорт тренажерҙарын ҡуйып булыр ине. Мейешкә генә бәүелсәк ултыртып ҡуйғанда ла ҡамасауламаҫ ине лә бит. Балалар туҡтауһыҙ хәрәкәт итергә тейеш.**

Тәрбиәсе Зилә Иҙрисова: «Балалар баҡсаһы өсөн аҡса әҙ бүленә, бер нәмәгә еткереп булмай», — тине. Ләкин үҙ эшенә ҡыҙыҡһынып, ижади ҡараған кеше талап итә белергә лә тейеш бит. Ауыл халҡы колхоз председателе Мизхәт Абдрахман улы Латипов тураһында тик йылы һүҙҙәр генә һөйләй. Китапханасы Әминә апай хатта: «Председатель йәштәр өсөн бөтә нәмәне эшләргә әҙер, ни һораһалар — үтәргә генә тора», — тине.

Шул уҡ «Урал» колхозына ҡараған Ҡарнай ауылында йәшәүсе Ғәлимә инәй Аҡыҡова: «Ауылыбыҙға иғтибар артты. Былтыр яңы магазин һалдылар. Әле башланғыс мәктәп, клуб, балалар баҡсаһы төҙөйҙәр. Тыуған еребеҙҙең бөтөүен түгел, яңыртыуын күреп үлергә насип булған икән», — тип ҡыуанып һөйләне. Ғәлимә инәй тормош иптәше Ғәзиз бабай менән һигеҙ бала тәрбиәләп үҫтергән. Тик, эш етмәгәнлектән, төпсөк улдарынан өлкәндәре бөтәһе лә ауылдан китергә мәжбүр булған.

Иҫке кейемдең бер ерен ямаһаң, икенсе урындан тишелеп сыға, тигәндәй, ауылды тергеҙеү өсөн, уны тамырынан үҙгәртәһе бар әле. Бөтә ауылдар өсөн бер булған кәләш проблемаһын ғына алайыҡ. Әйтәйек, «Урал» колхозында ғына өйләнмәгән 54 егет эшләп йөрөй. Ҡалаларға киткән ҡыҙҙарҙы ҡайтарып алыу өсөн районда «Кәләш» программаһы ҡабул ителгән. Уның төп бурыстары — ҡатын-ҡыҙҙар өсөн тағы 500 эш урыны булдырыу, ауылдағы сәйәси-көнкүреш шарттарҙы яҡшыртыу, әсәләрҙең һәм балаларҙың сәләмәтлеген, хоҡуҡтарын һығытыу. Әммә был мәсьәләне хәл итеү өсөн әлегә етди эш алып барылмай. Мәҫәлән, Гөләм ауылында кулинария цехын асыу планлаштырыла. Бының өсөн бина ла бар, тик уны төҙөкләндереп, электр плиталарын һатып алаһы ҡалған. Ләкин унда бит ике кеше генә эшләйәсәк. Бының өсөн Эльвира Ғәниева менән Резеда Иҙрисова Стәрлетамаҡтағы кулинария училищеһын тамамлап ҡайтҡан. Ә тиҫтәнән ашыу өйләнмәгән Гөләм егеттәре өсөн кәләш проблемаһын хәл итерме был сара? Етмәһә, фермала ла эш ауыр: ҡул хеҙмәте өҫтөнлөк итә, һөт үткәргес тураһында әлегә хыялланырға ғына ҡала.

**Хәүефһеҙлек техникаһы буйынса инженер һәм йәмәғәт башланғысында комсорг булып эшләүсе Ғилемдар Ғәпәев: «Мине борсоған төп мәсьәлә — йәштәрҙең тарҡаулығы, нимәләр талап итергә генә яратыуы», — тине. Комсомол етәксеһе һауынсы Гүзәл Ҡашапованы, комбайнсы Рәфис Ғәзизуллинды, шофер Йәдкәр Ҡусәкәевты, механизатор Рифат Нәзировты маҡтап телгә алыу менән бергә, дөйөм эшкә ҡайһы бер елғыуарҙарҙың, эскеселәрҙең аяҡ ...алыуы хаҡында ла борсолоп һөйләне.**

Эскелеккә бирелеү, әхләкһеҙлек, рухи тарҡалыу ауылда культуралы ял етешмәүенән киләтүгелме? Ауылдың рухи тормошо күп йәһәттән мәктәптең, клубтың ижади эшенә, уларҙа эшләүсе кешеләргә бәйле булыуын оноторға ярамай. Эш менән тәьмин итеүгә килгәндә, ниңә һуң беҙ һаман да һауынсылар, малсылар, механизаторҙарҙы ғына телгә алабыҙ? Ҡайҙа һуң беҙҙең баҡсасылар, йәшелсәселәр, ҡошсолар? Ҡаҙ һәм өйрәк асырау, йәки сәскәләр үҫтереү өсөн иң яҡшы шарттар тик ауылда ғына. Ауылды тергеҙеү өсөн яңы эштәр, яңы һөнәрҙәр кәрәк. Был хәрәкәттә иң тәүҙә комсомолецтар башлап йөрөргә тейеш. Тимәк, дәртем бар, дарманым юҡ, тип егеттәргә эште (һәм кәләште лә) көтөп ятырға түгел, ә үҙҙәренә ең һыҙғанып ауылды тергеҙеү эшенә тотонорға, яңы идеялар тәҡдим итергә, инициатива күрһәтергә кәрәк.

З. ХАНОВА.
Стәрлебаш районы.

# ӘЛЕФ ЙОТҠАН ХУР БУЛМАҪ

МАҠАР ауылының осондараҡ, бәләкәй генә бинала, ауыл китапханаһы урынлашҡан. Китапханасы Зөлфирә Таһирова менән ҡыҫынҡы ғына бүлмәгә үтәбеҙ. Әлеге көндә бында 10516 китап һаҡлана. Илебеҙҙә сыҡҡан 18 журнал, бер тиҫтәгә яҡын газета ла ошонда килә. Шағирә Әнисә Таһироваға арналған «Яҡташыбыҙ беҙҙең—ғорурлыҡ», «Яҙыусы яҡташтарыбыҙ», «Граждани ғаиләлә башлана» тигән стендтар күҙгә ташлана.

Китапхананы башҡорт телендә баҫылған әҫәрҙәр менән тулыландырыуға ҙур ғына иғтибар бирелә. Әйтеп үтелгән китаптарҙың 8 мең ярымы — әсә телендә. Тик китап уҡыусылар карточкалары урынлаштырылған тартмаларҙың аҙлығы һағайта төшә. Маҡарҙа бит леспромхоз, урман хужалығы, больница, урта мәктәп, хужалыҡ иҫәбендәге сауҙа ойошмалары эшләй.

—928 кешеһе булған ауыл өсөн уҡыусылар һаны аҙ түгелме? — тип һорайым Зөлфирәнән.

— Бөгөнгө көндә беҙҙә 130 кеше генә китап уҡый, ә план буйынса 880 кешене ылыҡтырырға тейешбеҙ. 250 уҡыусыһы булған урта мәктәптең 107 пионеры һәм комсомолецы ғына китап уҡый, уларҙың да иң активтары бармаҡ менән генә һанарлыҡ.

Леспромхоздан тракторсы Әхтәм Хужәхмәтов, Рафаэль Солтанов, предприятиеның ярҙамсы хужалығы етәксеһе Әмир Ҡотлобаев, профсоюз председателе Юлай Хужәхмәтов, директор урынбаҫары Рамазан Мәҡсүтов китапханала йыш була.

АУЫЛ интеллигенцияһы — уҡытыусыларҙың китапханаға йыш йөрөмәүенең сәбәбе өйҙәрендә йыйынтыҡтарының, баҫмаларының күп булыуы менән дә аңлатыла. Башҡорт теле һәм әҙәбиәте уҡытыусыһы Ғәлиә Кәлимуллина, физика уҡытыусыһы Тәнзилә Фәтҡуллина китаптар менән айырыуса актив эш итә.

— Мөғәллимә үҙе күп уҡығанда ғына уңышлы эшләй ала. Китапһыҙ йорт — ҡанатһыҙ ҡош, ти торғайны атайым. Үҙем үҫкән Иҫәкәй ауылындағы йортобоҙҙа китап күп булғанғалыр инде, күршеләр беҙҙән сыҡмаҫ ине. Үҙ тормошомдо китапһыҙ күҙ алдына ла килтерә алмайым, балаларға ла ошондай тәрбиә бирергә тырышам, — тине иң йәш коллегам Ғәлиә Миҙхәтовна.

Асыҡланыуынса, малайҙар һәм ҡыҙҙар китапханаға ла һирәк йөрөй һәм өйҙәрендә лә китаптары бармаҡ менән генә һанарлыҡ.

Үсмерҙәрҙең үҙҙәре менән һөйләшәбеҙ.

— Әүәлерәк ата-әсәләр, эш хаҡы алғас, магазиндан нимә алып ҡайта торғайны? («Китап», — тигән яуап ишетке килә лә бит!)

— Араҡы, — тип шыбырҙай, баштарын түбән эйеп кенә 7-се класс уҡыусылары Илшат Ҡарамышев менән Ришат Хөббөтдинов.

Баланың ҡыйыуһыҙ ғына әйткән һүҙҙәре ата-әсәләргә бөткөһөҙ үпкә булып яңғырай. Араҡы артынан теҙелгән ҙур сираттар китап магазиндары эргәһенә күсһен ине.

Халыҡтың китапханаға йөрөмәүенең тағы бер сәбәбе яңы китаптарҙың әҙ булыуында түгелме икән?

— Баҫмаларҙы район үҙәгендә бүләләр. Нимә бирһәләр, шуны алып ҡайтабыҙ, — ти Зөлфирә. — Әле яңыраҡ Г. Черкашиндың «Ҡайтыу», Стендалдең «Ҡыҙыл һәм ҡара» әҫәрҙәрен алып ҡайттым. Башҡорт телендә яҙылғандарҙан Наил Ғәйетбаевтың «Үҙ маҡсатыңды тап» исемле китабын ғына бирҙеләр.

— Сыңғыҙ Айтматовтың «Язалау урыны» әҫәрен халыҡ күп һорай. Юҡмы ул?

— Роман-газетала ғына килде, әле ҡулда, — ти китапханасы.

Китапхананың иң актив уҡыусыһы, леспромхоз станоксыһы Владик Ирғәлиндә лә ундағы китаптар фонды ҡәнәғәтләндермәй.

— Мин күберәк халыҡ-ара хәл, политик, хәрби темаларға уҡырға яратам. Ә улар бында юҡ иҫәбендә, — тине ул.

**Китаптарҙы теркәү журналы ла ошо фекерҙе раҫлай. Китаптар исемлегә оҙон булһа ла уҡырлыҡ китап юҡ тиерлек.**

**Уҡыу залы юҡлығы ла күнелде ҡыра. Белеүебеҙсә В. И. Лениндың тулы әҫәрҙәр йыйынтығы һәм «Ҙур совет энциклопедияһы» уҡыу өсөн өйгә бирелмәй. Шулай булғас, был әҫәрҙәр әлеге көндә музей экспонаты кеүек бында шкафта бикле һаҡлана. Эргәгә гесә бер нисә йыл буш торған йортто күсереп, тоҡатма эшләгәндә был бәләнән арынып булырҙай ныҡ. Ауыл Советы тейешле ҡарар сығарһа, мәктәп дирекцияһы үҙ йортон дөйөм файҙа өсөн бирергә ҡаршы килмәҫтер, моғайын.**

ХАЛЫҠТЫ китап уҡырға ылыҡтырыу өсөн тағы ла нимәләр эшләргә була һуң? Был тәңгәлдә шуны әйтергә кәрәк: бөгөнгө көндә ауылда китапхана советы (ә ул йүнләп эшләмәй), китап уҡыусылар активы һәм уҡытыусыларҙың китаптарҙы пропагандалау эше лә тейешле кимәлдә ҡуйылмаған.

Китапхананың эшен артабан яҡшыртыу маҡсатында күсмә китапхана булдырырға кәрәк. Миҫал артынан йыраҡ йөрөргә кәрәкмәй. Ауылға яҡын ғына леспромхоздың мебель-ылау цехы урынлашҡан. Унда Маҡарҙан ғына түгел, ә күрше Ибрай, Иҫәкәй, Һарғай ауылдарынан да йөҙҙән ашыу эшселәр йөрөп эшләй.

— Әгәр ҙә төшкө ял ваҡытында, йәки эш сәғәте бөтәр алдынан китап килтереп, уҡырға тәҡдим итһәләр, һис һүҙһеҙ алыр инек, — ти эшселәр.

Ошо уҡ фекерҙе ауыл Советына ҡараған Һарғай һәм Зигановка халҡы ла хуплай. Ауылдың хужалыҡ иҫәбендәге сауҙа хеҙмәткәрҙәренә лә бер нисә тәҡдим әйткә килә. Әлеге көндә сауҙа предприятиеһы Маҡарҙан башҡа тағы ла Васильевка һәм Ҡолғона ауыл Советтары халҡын хеҙмәтләндерә. Өс ауыл Советында урынлашҡан тиҫтәнән ашыу магазиндарҙан тик Маҡарҙа ғына китап сауҙаһы ойошторолған. Ә Ибрай, Иҫәкәй, Һарғай, Васильевка, Ғүмәр, Алмалы, Зигановка, Яңы Һәйет, Иҫке Һәйет, Ҡалыу, Ялтырай ауылдары магазиндарының кешеләре лә китап күргәндәре юҡ тиерлек.

Эйе, китап менән дөрөҫ мөғәмәлә итеү, уны халыҡ араһында таратыу бөгөн дә актуаль проблема булып ҡала. Уны хәл итеү беренсе нәүбәттә беҙҙең, уҡытыусыларҙың, культура-ағартыу өлкәһе хеҙмәткәрҙәренең һәм, аҙаҡ килеп, ата-әсәләрҙең төп бурысы булып ҡалды һәм ҡаласаҡ.

Ф. ҒАЗАЛИЕВ,
уҡытыусы.
Ишембай районы.

Әлеф — ғәрәп алфавитындағы тәүге хәреф.

# Республиканың байрағы һәм гербы

Тәүге Конституцияны ҡабул иткәнгә тиклем (1925 йыл) Башҡорт АССР-ының үҙ байрағы һәм гербы булмай. Ләкин Россия Федерацияһының айырылғыһыҙ өлөшө булараҡ, Башҡортостан РСФСР-ҙың рус телендә яҙылған һәм ғәрәп хәрефтәре менән башҡарылған байрағын һәм гербын файҙалана.

20-се йылдар уртаһында ВЦИК-та автономиялы республикаларҙың РСФСР-ҙан айырым үҙенең дәүләт байрағына һәм гербына эйә булыу хоҡуғы тикшерелә. Нигеҙҙә, һәр республика был йүнәлештә эш алып барыла. Ләкин СССР юстицияһының халыҡ комиссариаты быға ҡаршы сыға.

1925 йылдың 13 августында ВЦИК Президиумы Секретариаты автономиялы республикаларға үҙ байраҡтарының һәм гербтарының һүрәтләнешен ебәреүҙе һорап мөрәжәғәт итә.

Башҡорт АССР-ында республиканың дәүләт байрағы һәм гербы тураһында мәсьәлә тәүләп 1924 йылда ҡуҙғатыла. Был БАССР Конституцияһының тәүге проектын әҙерләү менән бәйле була. Ләкин, шулай ҙа, республика Конституцияһының тәүге проекттарында дәүләт байрағы һәм герб тураһында конкрет статья булмай.

1925 йылдың 27 мартында Советтарҙың Бөтә Башҡортостан съезы эшкәрткән һәм раҫлаған Башҡорт АССР-ы Конституцияһының IV бүлегенең VIII главаһында былай тип кенә яҙылған:

91-се статья. Башҡортостан Совет Социалистик Республикаһының үҙ дәүләт гербы бар (күрһәтеләсәк).

92-се статья. Башҡортостан Совет Социалистик Республикаһының үҙ дәүләт байрағы бар (күрһәтеләсәк).

Ләкин әлегә Башҡортостан республикаһының гербы ла, байрағы ла, хатта проекттары ла булмай.

ВЦИК Секретариатына мөрәжәғәт иткәндән һуң, байраҡ менән герб булдырыу өҫтөндә эш башлана. БашЦИК Президиумы әҙерлек башлай һәм Башҡорт АССР-ының дәүләт гербы ниндәй булырға тейешлеген билдәләү өсөн БашЦИК һәм БашСНК-ының бөтә ағзаларына ла мөрәжәғәт итә. Был тәкдим ҙур хуплау таба. Тәкдимдәр ҙә күп килә.

БашЦИК, бөтә килгән тәкдимдәрҙе дөйөмләштереп, БАССР-ҙың буласаҡ дәүләт гербының һүрәтен билдәләй һәм 1925 йылда сентябрҙең икенсе яртыһында конкурс иғлан ителә. Конкурс шарттары буйынса республиканың дәүләт гербы түбәндәге элементтарға эйә булырға тейеш:

1. Гербты ҡаймалап торған башаҡтар.
2. Гербтың өҫкө өлөшөнә йондоҙ төшерелә.
3. Сатрашлап һалынған ураҡ менән сүкеш.
4. Яҙыуҙар:
а) республиканың инициалы (БАССР).
б) башҡорт телендә «Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!» лозунгыһы.
в) шул уҡ лозунг рус телендә.
5. Гербтың өҫкө йәки аҫҡы өлөшөн сағылдырған ҡояш нурҙары.
6. Гербтың бөтә урта өлөшөн биләгән эмблема. Эмблемала тауҙар фонында йондоҙға табан елгән башҡорт һыбайлыһы һүрәтләнгән.

Конкурстың һуңғы срогы 1925 йылдың 9 октябре билдәләнгән булған. Был көн махсус ойошторолған комиссия 4 тәргәк аса, уларҙың һәр береһендә икешәр эскиз була, береһе — буяуҙар, икенсеһе ҡараҡ төҫтәр менән башҡарылған. Ләкин комиссия бер эскизды ла ҡулайлы тип тапмай һәм төҙәтмәләр индереп, яңынан эшләргә кәрәк, тигән ҡарарға килә.

Яңынан эшкәртеләсәк һүрәттең нигеҙе итеп рәссам А. Э. Гипылькиндың эскиз проекты алына һәм рәссам Г. Чекашиновтың эскиз проектынан уңышлы рәсемдәре индерелә.

Дәүләт гербының яңы эскизы БашЦИК-тың Президиумына тапшырыла һәм 1925 йылдың 25 ноябрендә раҫлана. Шулай итеп, Башҡорт АССР-ының раҫланған гербы был дәүләттең рәсми символикаһына әүерелә һәм юридик яҡтан нигеҙләнә.

БАССР-ҙың дәүләт байрағының рәсеме конкурсһыҙ билдәләнә, ләкин тасуирлау, төҫө, яҙыуҙарҙың характеры тураһында рәсми раҫлау юҡ.

БАССР-ҙың раҫланған гербы менән бергә байраҡ Башҡортостан вәкәләтлеге аша Мәскәүгә ебәрелә.

1926 йылдың апрелендә ВЦИК комиссияһы автономиялы республикалар Конституцияларының проекттарын артабан тикшереү эшен туҡтата. Шуның менән бергә, был республикаларҙың дәүләт байраҡтары һәм гербтарының рәсемен эшләү ҙә туҡтатыла.

1937 йылда БАССР Конституцияһы ҡабул ителә. Бер үк ваҡытта Башҡорт АССР-ының символикаһы законлаштырыла. РСФСР-ҙың байрағы нигеҙ итеп алына, ә ул ҡыҙыл полотнонан тора, һул мөйөштә, һаптың өҫтөндә рус һәм башҡорт телендә алтын хәрефтәр менән «РСФСР», ә уның аҫтында шул уҡ телдәрҙә «Башҡорт АССР-ы» тип яҙылған.

1939 йылдың ноябрендә БАССР Верховный Советы Президиумы башҡорт яҙмаһын латинлаштырылған алфавиттан рус теле нигеҙендә төҙөлгән алфавитҡа күсереү тураһында Указ ҡабул итә. Ярашлы рәүештә республика байрағының полотноһында яҙыу ҙа үҙгәрә.

Артабан БАССР-ҙың байрағы РСФСР-ҙың дәүләт байрағына ҡарап үҙгәрә.

БАССР байрағындағы яҙыуҙарҙың үҙгәреше:

— тәүге яҙылышы — Baskorlostan.

1937 йылдан алып 1939 йылға тиклем.

— икенсе яҙылыш — Башҡортостан АССР-ы.

1939 йылдан алып 1949 йылға тиклем.

— өсөнсө яҙылышы — БАССР.

1949 йылдан алып 1953 йылға тиклем.

— дүртенсе яҙылыш — Башҡорт АССР-ы.

БАССР-ҙың дәүлт гербы республика байрағындағы кеүек. Гербтың үҙгәреүе закон яғынан рәсмиләштерелмәгән.

А. ЗАРИПОВ,
ғилми хеҙмәткәр.

АТАЙҘАР ДАНЫ МӘҢГЕЛЕК! ТАСС фотоһы.

# «Буҙйегет» эпосына бер ҡараш

БЫУАТТАР төшкөлөнән башланған Башҡортостан тарихында бик аҙ, йә тулыһынса өйрәнелмәгән биттәр, ҡыҙғанысҡа ҡаршы, әле бик күп. Шул иҫәптән улар башҡорт халҡының культура тарихында ла бар.

«Аҡ таптарҙы» асыҡларға яңы табылған сығанаҡтар, иҫке мәғлүмәттәргә яңыса ҡарау ярҙам итә. Был мәҡәләбеҙҙә «Буҙйегет» эпосының бер ҡулъяҙмаһы табылыуы тураһында хәбәр итеп, уның килеп сығышына ҡарата фекеребеҙҙе әйтеп үтмәксебеҙ.

Һүҙгә алынған эпос күп кенә төрки халыҡтарҙың уртаҡ әҙәби әҫәрҙәренең береһе. Бындай ҡомартҡылар тураһында А. С. Мирбадалева: «Башҡорттар араһында күп кенә төрки халыҡтарының уртаҡ эпик мираҫына ингән риүәйәттәр таралған. Шундайҙарҙан, мәҫәлән, «Алпамыша һәм Барсынһылыу», «Ҡуҙыйкүрпәс һәм Маянһылыу», «Таһир һәм Зөһрә», «Буҙйегет» һанала», — тигән. Беҙҙе ҡыҙыҡһындырған эпостың 1842 йылдан бирле ҡулъяҙма, баҫма китап һәм ауыҙ-тел ижады әҫәре рәүешендә төрлө төрки халыҡтарҙа йәшәп килеүе билдәле. Революцияға тиклем һәм унан һуң был әҫәргә төрки телдәре менән шөғөлләнеүсе ғалимдар төрлө яҡлап мөрәжәғәт иткән. 1870 йылда В. В. Радлов бер вариантын «Образцы народной литературы тюркских племен, живущих в Южной Сибири и Джунгарской степи» исемле китабына индерә. Совет осоронда эпосты тикшереүҙә башҡорт әҙәбиәтсеһе һәм фольклорсыһы Нур Зарипов ҙур эш башҡарҙы.

Ҡулъяҙма тураһында Башҡортостанда табылыуынан тыш, уның барлыҡҡа килеүе билдәле түгел. Мин уға ҡапыл, көтмәгәндә барып юлыҡтым. Был хәл 1987 йылда булды. Ул ваҡытта халҡыбыҙҙың яҙма ҡомартҡыларына, милли мәсьәләне боҙоп ҡарау арҡаһында, әле һаман иғтибар насар ине. Билдәле булыуынса, күп кенә төрки халыҡтар, шул иҫәптән башҡорттар ҙа, совет осоронда ике мәртәбә алфавитын алмаштыра: тәүҙә ғәрәп алфавитынан латин алфавитына, унан һуң тағы кириллицаға күсәләр. Шуның һөҙөмтәһендә улар байтаҡ рухи байлыҡтарынан мәхрүм булды. Бынан тыш, киләсәк «яҡты донъяла» иҫке нәмәләр кәрәкмәй, тигән фекер тыуҙы: шуның һөҙөмтәһендә боронғо китаптарҙы, ҡулъяҙмаларҙы тоҡлап, йеклөп түктеләр, яндырҙылар, зыяратҡа алып барып күмделәр. Әлбиттә, һаҡлаусылар ҙа булған, ләкин ул байлыҡтарҙы ҡалдырырлыҡ киләсәк быуын тәрбиәләнмәгәнлектән, бындай кешеләр үҙҙәре үлер алдынан ҡомартҡыларҙы юҡ иткән. Хәҙерге көндә китаптарҙың күптәре тураһында ишетергә генә тура килә... Баяғы ҡулъяҙманы ла юҡҡа сығыу көткән. Башҡа тетелеп бөткән китаптар менән бергә ул хужаһы үлгәндән һуң икенсе кешегә яндырыр өсөн тапшырыла.

Үрҙә әйтелгәнсә, был кеше менән мин көтмәгәндә осраштым һәм бер аҙ һөйләшкәндән һуң ул миңә ҡулъяҙманы бирергә риза булды. Китаптарҙың хужаһы кем икәне билдәһеҙ ине. Билдәле сәбәп буйынса тапшырыусы үҙе тураһында ла мәғлүмәттәрҙе бирергә теләмәне.

Ҡайһы бер осраҡтарҙа ҡулъяҙмаларға яҙылыш тарихына ҡағылышлы бер аҙ мәғлүмәттәр ҙә индерелә. Ә был юлы ундай хәбәрҙәр юҡ ине. Бәлки, ул ҡулъяҙманың бөтөн булмауына бәйлелер? Күпмелер мәғлүмәтле беренсе бит һыуланған, бысранған. Ул биттә төп текстарҙың яҙыуынан айырылып торған, насар ғына почерк менән һуңғы хужаларының исеме теркәлгән: «Ислам... ҡулым ҡуйҙым, Мәхәмәдиәли Ғәбделғәлләм улы ҡулым ҡуйҙым». Шул уҡ биттәге бик ҙур булмаған яҙыуҙан, үрҙә әйтелгән сәбәп менән, айырым һүҙен, һүҙбәйләнештәрен генә уҡып була: «...Хаты ҡалур яд итәр... текде вәләйәт халҡына аң өчөн...» Ошоға оҡшаш һүҙҙәр башҡа ҡомартҡыларҙа ла йыш осрай. Мәҫәлән, 1851 йылғы бер ҡулъяҙмала: «Буны яҙдум ядкәр улмаҡ өчен... уҡуғанлар уҡсун ғалим улсун... үзе үләр хаты ҡалур...», — тиелгән. Уларҙың барыһында ла ҡулъяҙмаларҙың оло маҡсаты күрһәтелгән.

Беҙ ҡараған ҡулъяҙма дәфтәрҙә фарсы һәм төрки телдәрендә ике әҫәр яҙылған. Икенсе «б» битенән алып, етенсе «б» битенә тиклем фарсы телендә дини темаға «Китаб-инам-хаҡ» исеме аҫтында шиғырҙар, ә һигеҙенсе «а» битенән алып, егерме етенсе «б» битенә тиклем «Ҡисса-и-Буҙйегет» яҙылған. Әйтеп үтергә кәрәк, «Буҙйегет» ҡиссаһы тулы түгел, яҡынса өстән бер өлөшө генә һаҡланған.

ҠУЛЪЯҘМАЛАҒЫ әҫәрҙең башҡа варианттар араһындағы урынын асыҡлар өсөн сағыштырыуҙар үткәрҙек. Беренсе сығанаҡ итеп иң боронғо булып һаналған Ленинградта һаҡланған вариантын, ә дөрөҫөрәге уның «Ағиҙел» (1979 йыл, 12-се һан) һәм «Башҡорт халыҡ ижады» антологияһында (3 китап, 1979 йыл) Н. Зарипов әҙерләгән баҫмаларын; икенсе сығанаҡ 1911 йылда Аҡылбик бине Субал тарафынан Ҡазан ҡалаһында Кәримовтар типографияһында «Буҙйегет» исемле китапты; һәм өсөнсө сығанаҡ итеп шул уҡ ҡалала университет типографияһында Әхмәт Уразаев Ҡормаши тарафынан 1874 йылда донъя күргән «Ҡисса-и-Буҙйегет» исемле китабын ҡулландыҡ. Ул ҡулъяҙманың Аҡылбиктең, бигерәк тә Ҡормашиҙың баҫмаһына яҡын булыуын һәм шул уҡ ваҡытта текстологик яҡтан бер-береһенән айырылыуын да күрһәтә.

Мәҫәлән, иң тәүге шиғырҙы «айҡағанда» Ҡормашиҙәге, Аҡылбиктәге «уса көн тулған юҡ» урынына «Бу вәлигә көн тулған юҡ» тип яҙылған. Ҡулъяҙмала Буҙйегеттең дуҫы Кәмәндең исеме юҡ, Ҡормашиҙә һәм Аҡылбиктә уның исеме Талип. Был баҫмаларҙа Буҙйегет менән Сәхипъямал (төп персонаждар) осрашҡандан һуң йәр-йәр әйтелә. Р. А. Солтангәрәева тикшереүенсә: «Һәр-һәрҙәр башҡорт туй йолаларына ла традицион булған». Ҡулъяҙмала уның урынына «һәр ҡайсысы Ғәйшә ғәшәрәтдә булдылар» тиелгән генә. Унан тыш, ҡульяҙмала ҡайһы бер һүҙҙәрҙең аңлатмалары бар: «Буҙйегет мас булды, йәғни исерде: Бер бағ күрүнде, йәғни баҡча күрүндө».

Әгәр Ҡормашиҙең 1874 йылғы баҫмаһындағы һәм ҡулъяҙмалағы Буҙйегеттең икенсе йыл күргән төшендәге ҡыҙ менән әңгәмәләшеүендә ҡыҙҙың яуабын уның һүҙҙәренә ҡушып яҙылыуын иҫәпкә алһаң, был ҡулъяҙманың иң тәүге баҫмаһынан бер аҙ үҙгәртелгән күсермә тигән уйға ҡалып була. Ләкин ҡайһы бер мәғлүмәттәр икенсе төрлө уйларға мәжбүр итә. 1879 йылда Ҡормаши (тулы исеме буйынса Муллаәхмәт Зариф улы Уразаев Әл-Ҡормаши-Әл-Ҡажари) тағы бер ҡиссаны — «Таһир менән Зөһрә»»не тамамлағас, шундай һүҙҙәр яҙып ҡалдырған: «Буҙйегет исемле нөсхәбеҙ кеүек... ғосманлы тауарихларында күреп... баштан аҙағына тиклем эшкәртеп ҡапма-ҡаршы ҡуйыш сағыштырыу юлы менән бер-ике телгә ижат иттем». Тимәк, ҡаралған ҡулъяҙма өсөн Ҡормашиҙең баҫмаһы берҙән-бер булған, күсереү сығанағы булмаған. Бигерәк тә тәүге яҙылыу тураһында дата 1842 йыл икәнен иҫкә алһаң.

Ленинградта һаҡланған вариантта яҙылыу тарихына ҡағылышлы шундай мәғлүмәттәр бар (Н. Зарипов ...буйынса): «Уфа шәһәренә барғанда Бус йекет һәренә китабыны бер ҡатар күрүб илем. Фарсы теле берлә яҙылмыш ике. Йыры күп юҡ иде, сүҙе моңлы ирде. Йекетнең аты Бус йекет иде. Ҡыҙының аты Ҡарачәч ирде. Бус йекетнең дусының аты билкесеҙ ирде. Бер кәмин (исеме билгеһеҙ бер кеше) диб яҙыб ирдүк. Бу ғәлат (хата) иде. Йәнә йәһәриең аты юҡ иде. Без Нәфсиҗай диб яҙыб ирдүк. Үземеҙнең күңлемеҙ ҡайғылы көн...
Бус йекет китабыны ҡайғ...
мыз түкин бер салауат ер...
мең дә сикеҙ йөҙ ҡырҡ ике...
че йылында яҙыб ирдүк. У...
иләндә Ғәбделғәлләм ди...
йекетнең ханәсендә. И...
безнең бу йырлаб чыҡар...
китабымыз һәр ергә йә...
лебдүр. Әүүәле яҙғанда ...
ҡисса диб яҙыб идек. Сү...
яҙыб йырлаб идүк. Шәке...
ләремеҙ Бус йекет кита...
ны барча ан (кәй) бе...
яҙылса дикән сәбәбле, ба...
сүзен ан берлә яҙдуҡ. Без...
моңлуғ адәмләрнең ҡү...
ачулсын диб. Китабны ...
белә ләмаҡға рөхсәт ...
дур... Арасында ғибрәт...
зин яҙдуҡ».

КҮРЕҮЕГЕҘСӘ, б...
Баһауи исемле ...
тарафынан бик ...
мәғлүмәттәр килтере...
«Әү-ү-әлә яҙғанда ә...
диб яҙыб идек» тиелгә...
мәк, был яҙыуы уның ...
се мәртәбә була инде. ...
был осраҡтағы үҙгәреш...
ҙе ул «шәкертләремеҙ ...
йекет китабыны барча с...
ан (кей) берлә яҙылса д...
сәбәбле барча сүзен аң ...
лә яҙдуҡ» тип аңлата. У...
риантттың баҫма китапта...
айырмаһы Баһауиҙың ...
һүҙҙәре менән әйткәндә ...
ры күп юҡ иде» йәки хә...
ге телебеҙ менән әйтк...
беренсеһе шиғри һәм и...
сеһе сәсмә менән шиғри ...
аралашып яҙылыуында. ...
мәк, Н. Зарипов билдәлә...
сә, уларҙың композиц...
Баһауиҙың I вариантына ...
килә.

Баһауи тағы: «Бу йы...
чыҡарған китабымыз һәр е...
йәйелдe тип хәбәр итә. Ш...
күрә баҫма китаптарға, ә у...
төрлө милләт кешеләре та...
фынан баҫылған, мәҫәл...
М. Ғайнетдинов Ҡормаши...
тыш Буҙйегетте Ҡазан шағи...
Аҡылбик бине Субал, ҡум...
телендә Әбүсуфиян Аҡаев ...
тырғанын күрһәтә, шул йә...
гән ҡулъяҙмалар аша эләкк...
тиһәк яңылышмаҫбыҙ. Фекер...
беҙгә дәлил итеп ошондай ...
сал килтермәксебеҙ. 18...
йылда шағир Утыҙ Имәни ...
рафынан тәүге тапҡыр «Ҡи...
са-и-Йософ» баҫыла. 18...
йылда күсерелгән һәм ҡул...
күпмә ҙурыраҡ тағы б...
ҡулъяҙмаһы 1974 йылда Ғ...
са Хөсәйенов тарафынан таб...
лә. Унан тыш, Р. М. Булгано...

# Әмәнәт

# «Буҙйегет» эпосына бер ҡараш

Үрҙә әйтелгәнсә, был кеше менән мин күтмәгәндә осраштым һәм бер аҙ һөйләшкәндән һуң ул миңә ҡульъяҙманы бирергә риза булды. Китаптарҙың хужаһы кем икәне билдәһеҙ ине. Билдәле сәбәп буйынса тапшырыусы үҙе тураһында ла мәғлүмәттәрҙе бирергә теләмәне.

Ҡайһы бер осраҡтарҙа ҡульъяҙмаларға яҙылыш тарихына ҡағылышлы бер аҙ мәғлүмәттәр ҙә индерелә. Ә был юлы ундай хәбәрҙәр юҡ ине. Бәлки, ул ҡульъяҙманың бөтөн булмауына бәйлелер? Күпмелер мәғлүмәтле беренсе бит һыуланған, бысранған. Ул биттә төп текстарҙың яҙыуынан айырылып торған, насар ғына почерк менән һуңғы хужаларының исеме теркәлгән: «Ислам... ҡулым ҡуйҙым. Мәхәмәдиәли Ғәбделгәлләм уғлы ҡулым ҡуйҙым». Шул уҡ биттәге бик ҙур булмаған яҙыуҙан, үрҙә әйтелгән сәбәп менән, айырым һүҙен, һүҙбәйләнештәрен генә уҡып була: «...Хаты ҡалур яд итәр... текде вәләйәт халҡына аң өчен...» Ошоға оҡшаш һүҙҙәр башҡа ҡомартҡыларҙа ла йыш осрай. Мәҫәлән, 1851 йылғы бер ҡульъяҙмала: «Буны яҙдум ядкәр улмаҡ өчен... уҡуғанлар уҡсун ғалим улсун... үзе үләр хаты ҡалур...», — тиелгән. Уларҙың барыһында ла ҡульъяҙмаларҙың оло маҡсаты күрһәтелгән.

Беҙ ҡараған ҡульъяҙма дәфтәрҙә фарсы һәм төрки телдәрендә ике әҫәр яҙылған. Икенсе «б» битенән алып, етенсе «б» битенә тиклем фарсы телендә дини темаға «Китаб-инам-хаҡ» исеме аҫтында шиғырҙар, ә һигеҙенсе «а» битенән алып, егерме етенсе «б» битенә тиклем «Ҡисса-и-Буҙйегет» яҙылған. Әйтеп үтергә кәрәк, «Буҙйегет» ҡиссаһы тулы түгел, яҡынса өстән бер өлөшө генә һаҡланған.

**Ҡ**УЛЪЯҘМАЛАҒЫ әҫәрҙең башҡа варианттар араһындағы урынын асыҡлар өсөн сағыштырыуҙар үткәрҙек. Беренсе сығанаҡ итеп иң боронғо булып һаналған Ленинградта һаҡланған вариантын, ә дөрөҫөрәге уның «Ағиҙел» (1979 йыл, 12-се һан) һәм «Башҡорт халыҡ ижады» антологияһында (3 китап, 1979 йыл) Н. Зарипов әҙерләгән баҫмаларын; икенсе сығанаҡ 1911 йылда Аҡылбик бине Субал тарафынан Ҡазан ҡалаһында Кәримовтар типографияһында «Буҙйегет» исемле китапты; һәм өсөнсө сығанаҡ итеп шул уҡ ҡалала университет типографияһында Әхмәт Уразаев Ҡормаши тарафынан 1874 йылда донъя күргән «Ҡисса-и-Буҙйегет» исемле китабын ҡулландыҡ. Ул ҡульъяҙманың Аҡылбиктең, бигерәк тә Ҡормашиҙың баҫмаһына яҡын булыуын һәм шул уҡ ваҡытта текстологик яҡтан бер-береһенән айырылыуын да күрһәтә.

Мәҫәлән, иң тәүге шиғырҙы «айҡағанда» Ҡормашиҙәге, Аҡылбиктәге «уса көн тулған юҡ» урынына «Бу вәлигә көн тулған юҡ» тип яҙылған. Ҡульъяҙмала Буҙйегеттең дуҫы Кәмәндең исеме юҡ, Ҡормашиҙә һәм Аҡылбиктә уның исеме Талип. Был баҫмаларҙа Буҙйегет менән Сәхипйәмал (төп персонаждар) осрашҡандан һуң йәр-йәр әйтелә. Р. А. Солтангәрәева тикшереүенсә: «йәр-йәрҙәр башҡорт туй йолаларына ла традицион булған». Ҡульъяҙмала уның урынына «һәр ҡайсысы Ғәйшә ғәшәрәтдә булдылар» тиелгән генә. Унан тыш, ҡульъяҙмала ҡайһы бер һүҙҙәрҙең аңлатмалары бар: «Буҙйегет мас булды, йәғни исерде; Бер бағ күрүнде, йәғни баҡча күрүндө».

Әгәр Ҡормашиҙең 1874 йылғы баҫмаһындағы һәм ҡульъяҙмалағы Буҙйегеттең икенсе йыл күргән төшөндәге ҡыҙ менән әңгәмәләшеүендә ҡыҙҙың яуабын уның һүҙҙәренә ҡушып яҙылыуын иҫәпкә алһаң, был ҡульъяҙманың иң тәүге баҫмаһынан бер аҙ үҙгәртелгән күсермә тигән уйға ҡалып була. Ләкин ҡайһы бер мәғлүмәттәр икенсе төрлө уйларға мәжбүр итә. 1879 йылда Ҡормаши (тулы исеме буйынса Муллаәхмәт Зариф уғлы Уразаев Әл-Ҡормаши-Әл-Ҡажари) тағы бер ҡиссаны — «Таһир менән Зөһрә»не тамамлағас, шундай һүҙҙәр яҙып ҡалдырған: «Буҙйегет исемле носхәбеҙ кеүек... ғосманлы тауарихларында күреп... баштан аҙағына тиклем эшкәртеп ҡапма-ҡаршы ҡуйып сағыштырыу юлы менән бер-ике телгә ижат иттем». Тимәк, ҡаралған ҡульъяҙма өсөн Ҡормашиҙең баҫмаһы берҙән-бер булған, күсереү сығанағы булмаған. Бигерәк тә тәүге яҙылыу тураһында дата 1842 йыл икәнен иҫкә алһаң.

Ленинградта һаҡланған вариантта яҙылыу тарихына ҡағылышлы шундай мәғлүмәттәр бар (Н. Зарипов мәҡәләһе буйынса): «Уфа шәһәренә барғанда Бус йекет китабыны бер ҡатар күрүб идем. Фарсы теле берлә язылмыш иде. Йыры күп юҡ иде, сүзе моңлы ирде. Йекетнең аты Бус йекет иде, ҡызның аты Ҡарачәч ирде. Бус йекетнең дусының аты билкесез ирде. Бер кәмин (исеме билгеһеҙ бер кеше) диб язып ирдук. Бу гәлат (хата) иде. Ӊәвә йәһәрнең аты юҡ иде. Без Нәфәҫай диб язып ирдук. Үземезнең күңлемез ҡайғылы көндә Бус йекет китабыны ҡайғымыз түкин бер салауат ердә мең дә сикез йөз ҡырҡ икенче йылында язып ирдук. Уфа илендә Ғәбделгәлләм дикән йекетнең ханәсендә. Инде безнең бу йырлаб чыҡарған китабымыз һәр ергә йәйелебдүр. Әүүәле яҙғанда әлҡисса диб язып идек. Сүзен языб йырлаб идук. Шәкертләремез Бус йекет китабыны барча ан (көй) берлә язылса дикән сәбәбле, барча сүзен ан берлә яздук. Безнең моңлуғ адәмләрнең күңле ачулсын диб. Китабны ан белә язмаҡҡа рухсәт бардур... Арасында ғибрәт сүзни яздуҡ».

**К**ҮРЕҮЕГЕҘСӘ, бында Баһауи исемле автор тарафынан бик ҡиммәтле мәғлүмәттәр килтерелгән. «Әү-үәле яҙғанда әлҡисса диб язып идек» тиелгән, тимәк, был яҙыуы уның икенсе мәртәбә була инде. Һәм был осраҡтағы үҙгәрештәрҙе ул «шәкертләремеҙ Бус йекет китабыны барча сүзен ан (көй) берлә язылса дикән сәбәбле барча сүзен аң берлә яздуҡ» тип аңлата. Ул варианттың баҫма китаптарҙан айырмаһы Баһауиҙың үҙ һүҙҙәре менән әйткәндә «йыры күп юҡ иде» йәки хәҙерге телебеҙ менән әйткәндә беренсеһе шиғри һәм икенсеһе сәсмә менән шиғри тел аралашып яҙылыуында. Тимәк, Н. Зарипов билдәләүенсә, уларҙың композицияһы Баһауиҙың I вариантына тап килә.

**Баһауи тағы: «Бу йырлаб чыҡарған китабымыз һәр ергә» йәйелде тип хәбәр итә. Шуға күрә баҫма китаптарға, ә улар төрлө милләт кешеләре тарафынан баҫылған, мәҫәлән, М. Ғәйнетдинов Ҡормашиҙан тыш Буҙйегетте ҡаҙаҡ шағиры Аҡылбик бине Субал, ҡумыҡ телендә Әбүсуфиян Аҡаев баҫтырғанын күрһәтә, шул йәйелгән ҡульъяҙмалар аша эләккән, тиһәк яңылышмаҫбыҙ. Фекеребеҙгә дәлил итеп ошондай миҫал килтермәксебеҙ. 1839 йылда шағир Утыҙ Имәни тарафынан тәүге тапҡыр «Ҡисса-и-Йософ» баҫыла. 1814 йылда күсерелгән һәм күләме күпкә ҙурыраҡ тағы бер ҡульъяҙмаһы 1974 йылда Ғайса Хөсәйенов тарафынан табыла. Унан тыш, Р. М. Булгаков «Көньяҡ Уралдың Көнсығыш ҡульъяҙмаларын һүрәтләү һәм каталогизациялау мәсьәләләре» исемле йыйынтыҡтағы мәҡәләһендә ошо уҡ ҡиссаның боронғораҡ күсерелтәре булыуын күрһәтә. Тимәк, баҫма китаптарҙың әҙәби әҫәрҙәр таралыуында ролен инҡар итмәйенсә, уларҙы абсолютлаштырыу ҙа ярамай.**

Беренсе варианттың яҙылған йылы, беҙҙең фекеребеҙсә, 1842 йыл, икенсеһе уға яҡын йылдарҙа яҙылған. Сөнки был турала Баһауи: «күнелемез ҡайғылы көндә... мең дә сикез йөз ҡырҡ икенче йылында языб ирдек. Уфа илендә Ғәбделгәлләм дикән йекетнең ханәсендә», — тигән, ә ирдук, идек, иде, ирде һүҙҙәре үткән заман ҡылымдарын аңлата.

Баһауиҙың ҡайһы милләт кешеһе икәне билдәһеҙ. Бындай осраҡта Баһауиҙың милләтен белеү «Буҙйегет» эпосының объектив тарихын белеү өсөн генә кәрәк. Теле таланып ҡына һығымта яһауы ауыр, сөнки ул Урал — Волга буйының сыбар төрки телендә яҙылған. Ә ул тел И. Ғәләүетдинов билдәләүенсә «яҙма-әҙәби традицияһының бер ниҫә диалекттар һәм телдәр менән аралашыу емеше». Шуға күрә татар әҙәбиәтсеһе М. Ғәйнетдиновтың «Буҙйегет» китабының теле, нигеҙҙә, татарса» тип, был әҫәрҙе татар әҙәбиәтенең өлгөһө итеп күрһәтеүен, һәм тик матурлығы арҡаһында «татарҙар араһында ғына түгел, ҡәрҙәш халыҡтар — ҡаҙаҡ, башҡорт, нуғай, ҡумыҡтар араһында ла киң таралға», тиеүе менән ризалашып булмай. Бөтә варианттарҙың телендә лә сыбарлыҡ күренә. Башҡорт әҙәбиәте өсөн уларҙы башҡорт теленең, бигерәк тә уның көньяҡ-көнсығыш диалектының үҙенсәлектәре осрауы мөһим.

**Ш**УЛАЙ итеп, «Буҙйегет» эпосы Урал — Волга буйы төрки телендә яҙылып, бер тамырҙан йәйелгән һәм бер-береһенән бик сикләнмәгән ҡәрҙәш халыҡтар араһында бер аҙ үҙгәрештәр кисергән варианттарҙа таралған. Мәҡәләгә сәбәпсе булған ҡульъяҙма, Ҡормаши һәм Аҡылбик баҫмалары Баһауиҙың I вариантына тәбәлә. Баһауиҙың II варианты өлгөһө итеп Радловтың 1870 йылда «Образцы народной литературы тюркских племен...» исемле китабында баҫылған вариантты күрһәтеп була.

Ҡаралған ҡағыҙы һәм яҙыу ысулына ҡарап уның яҙылыу ваҡыты XIX быуаттың уртаһына тура килә, тигән һығымта яһайбыҙ. Иғтибар итһәгеҙ, яңы табылған ҡульъяҙмала «Мәхәмәдғәли Ғәбделгәлләм уғлы ҡулым ҡуйдым» һәм Ленинград вариантында «Уфа илендә Ғәбделгәлләм дикән йекетнең ханәсендә» яҙыҡ тиелгән. Бындай тура килеүҙән был ҡульъяҙмаларҙың тағы ла яҡыныраҡ бәйләнештә булыуы мөмкин, тип фараз итеп була.

**Ә. СӘЛИХОВ,**
**Стәрлетамаҡ педагогия институтының тарих факультеты студенты.**

# Башҡорт һүҙе ҡайҙан килә?

**Х**АЛЫҠ исемен йөрөткән һүҙҙең тарихы менән кеше ҡыҙыҡһыныусан була. Башҡорт һүҙенең тарихын үҙе бер серле йомғаҡ тиһәң дә була. Ләкин ул әлегә тиклем тағатылып бөтмәгән әле. Ғалимдар күп төрлө фекерҙәр әйткәндәр, ләкин уларҙың береһе лә ышандырырлыҡ түгел.

Башҡорт халҡы борондан Көньяҡ Уралда һәм уның тирәһендә булған ерҙәрҙә йәшәгән. Ғәрәп сәйәхәтселәре IX быуатта башҡорттарҙы ошо ерҙәрҙә күреп, яҙып ҡалдырған. Ул осорҙа башҡорт этнонимы ҡыпсаҡ, бисәнәк (печенег), уғыҙ кеүек ырыу-ҡәбилә табындарының атамалары менән бер рәттән ҡулланылыр булған.

Һуңынан ҡыпсаҡтан ҡаҙаҡ, нуғай, ҡумыҡ һ. б. халыҡтар; уғыҙҙан — азербайжан, төркмән, төрөк, гагауз халыҡтары бүленеп сыҡҡан. Башҡорт бүленмәйенсә һаҡлана алған. Шуға күрә лә башҡорт телендә һәм культураһында боронғолоҡ һыҙаттары бар.

Башҡорт халҡы ҡатмарлы этнолингвистик шарттарҙа барлыҡҡа килгән. Башҡорт телендә булған ҙур үҙгәрештәр һәм һ, ҫ, ҙ өндәренең барлыҡҡа килеүе ошо хәл менән бәйле.

Шуны фараз итергә нигеҙ бар: төрки булмаған иран, фин-уғыр кеүек һ. б. ҡәбиләләр ҙә башҡорт халҡының этник составына инеп, башҡортлашып ҡалғандарҙыр. Көньяҡтан туҡтауһыҙ ағылып торған төрки сығанаҡлы этник төркөмдәрҙең теле ҙур йоғонто яһап тороу сәбәпле, башҡорт халыҡ телендәге боронғо иран һәм фин-уғыр ҡәбиләләренең субстрат һүҙҙәре ваҡыттар үтә килә кәмей барып бөткәндәр. Фин-уғыр һүҙҙәре ер-һыу атамаларында байтаҡ ҡына һаҡланғандар, мәҫәлән, **Инйәр, Әйек, Егәп, Төй** кеүек йылға исемдәре, шулай уҡ **Мағаш, Ҡыраҡа, Нәре, Нарыш** кеүек тау исемдәре фин-уғыр (удмурт, мари, коми, венгер һ. б.) телдәренә барып тоташалар.

Башҡорт этнонимына мәғәнә яғынан яһалған анализ шуны күрһәтә: IX—X быуаттарҙа **башҡурт** һүҙе «төп ил» мәғәнәһендә ҡулланылып, шунда йәшәгән ырыу-ҡәбиләләр табынының (союзының) атамаһы булып китә. Ырыу-ҡәбиләләр ойошоп, халыҡ барлыҡҡа килгәс, халыҡ исеме булып китә. Баш илдән (төп илдән) башҡа тышҡы киң ил булған. Улар тышҡы илдә малдары менән йәйләп йөрөп, баш илгә әйләнеп ҡайта торған булғандар.

**Башҡорт** һүҙе **баш йурт** һүҙенән килеп сыҡҡан. Ошо ике һүҙ араһында ошондай үҙгәрештәр булған:

баш йурт → баш гурт →
баш ғурт → баш ҡурт →
башҡорт.

Халыҡ телендә **башҡурт варианты** хәҙер ҙә осрай. **Й>г>ғ** күсеше фин-уғыр ҡәбиләләре менән сиктәш диалектта булған. **Баш гурт** ер-һыу атамаһы урта Уралда осрай. Удмурт һәм коми телдәрендә **гурт** һәм **горт** һүҙҙәре «ауыл» мәғәнәһендә ҡулланыла. Боронғо төрки телдә **йурт** һүҙе «ил, йәшәгән урын» мәғәнәһендә ҡулланылған. Был һүҙ удмурт һәм коми телдәрендә **гурт** һүҙенә әйләнгән. Көньяҡ Уралда үҙенең эсендә **йорт** һүҙе булған ер-һыу атамалары бар: **Елле йорт, Кәҙгә йорт** һ. б.

Шулай итеп, ике һүҙ ҡушылып барлыҡҡа килгән. **Баш** һүҙе үҙгәрешһеҙ ҡалған. Ә инде **йурт** һүҙе ҙур үҙгәреш кисергән. Өндәрҙең күсеше фонетик закондар менән аңлатыла. **У** өнө **о** өнөнә, **й** өнө **г** өнө аша **ҡ** өнөнә күскән, һаңғырау **ш** өнөнән һуң **г** өнө һаңғыраууланып, **ҡ** өнөнә күсә.. Удмурт һәм коми телдәренә боронғо башҡорт теленән ингән һүҙҙәрҙең башында **й>г** күсеше булған: **йөн>гуп, йурт>гурт** һ. б. Был өндәрҙең артикуляцияһы яҡын, улар тел уртаһы өндәре. **Г>й** күсеше төрки телдәрҙең үҙҙәрендә лә бар: **үгрәнеү>өйрәнеү.** Башҡорт теленән рус теленә һүҙҙәр үҙләштерелгәндә лә **й>г** осраштырылғылай: **йерән ат> игреневая лошадь.**

Күренекле ғалим Т. Ғ. Баишев: «Башҡорттар — Урал ҡуйынында йәшәгән тәбиғәт балаһы, Уралға һыйынып ғүмер иткәндәр», — ти торғайны. Ысынлап та башҡорттар тәбиғәткә яҡын булған. Был уның материаль һәм рухи культураһында, шулай уҡ телендә сағыла. Әммә башҡорт халҡына һәр саҡ тыныс ҡына, тәбиғәт балаһы ғына булып йәшәргә мөмкинлек булмаған. Ул үҙенең төйәге Урал өсөн яуға күтәрелергә һәм хатта үҙен ҡорбан итергә мәжбүр булған.

Хәҙерге ваҡытта беҙҙең алда башҡорт халҡының үҙенсәлекле бай культураһын һәм телен артабан үҫтереү бурысы тора.

**Н. ИШБУЛАТОВ,**
**БДУ профессоры.**

Өләсәйҙең ҡумыҙы
Моңло итә моңһоҙҙо,
Уйлы итә уйһыҙҙы,
Зауҡлы итә зауҡһыҙҙы.

**Б. ҒИНДУЛЛИН.**
**Р. ГӘРӘЕВ фотоэтюды.**

## Традициялар һәм хәҙерге заман

# БОРОНҒОҒА ТОҒРОЛОҠ

Билдәле булыуынса, Мәләүеҙ ҡалаһы Тамьян ырыуы башҡорттары ерҙәрендә урынлашҡан. Урта быуат осоронда был ырыу башҡорттарҙың иң көслө һәм күп һанлы берләшмәләренең береһе булған. Тамьян риүәйәттәре буйынса улар үҙҙәренең ата-бабаларының боронғо төйәге итеп Алтай крайын атайҙар.

Урал алды ерендә тамьяндар иң тәү Бөгөлмә ҡалҡыулығында, дөрөҫөрәге, «Ыҡ, Дим үрҙәрендә», «Бәләбәй яҡтарында» урынлаша. Бынан улар Ағиҙелдең көньяҡ бөгөмөнә күсә. Ошо күсеү осоронда тамьяндарҙың байтаҡ өлөшө Ыҡ һәм Дим үҙәндәрендә ҡала.

XVI-XVII быуаттарҙа тамьяндар батшанан боронғо вотчиналарына жалованный грамоталар ала, XVIII быуатта улар «батша указы» буйынса Ҡазан даруғаһындағы үҙ ерҙәренә хоҡуҡтарын нығыта.

Жалованный грамоталарҙан тыш, башҡорттар боронғо тамғалар ҡулланған. Тамьян ырыуы тамғаһының бер өлөшө — ҡусҡар.

Беҙҙең «Көнгәк» берекмәһе юҡҡа ғына ошо эмблеманы һайламаны. Маҡсатыбыҙ — замандаштарыбыҙҙа боронғо башҡорт атрибутикаһына ҡыҙыҡһыныу уятыу, замандар бәйләнешен булдырыу. Башҡорт милли байраҡтары аҫтында азатлыҡ өсөн көрәшкә Ҡараһаҡал, Батырша, Алдар батыр, Салауат Юлаев һәм яҡташыбыҙ Кинйә Арыҫлановтар менән бергә ир-егеттәр күтәрелгән. Башҡорт байраҡтары Париж, Берлин, Дрезден урамдарында елберҙәй.

Әммә үҙ тарихына битараф ҡарау халыҡта тарихи хәтерҙе юйҙы һәм тарихи-милли атрибутиканан мәхрүм итте.

Милли атрибутика элементтарын тәрән өйрәнергә, ентекләп тергеҙергә кәрәк.

**С. ӘМИРОВ,**
**«Көнгәк» берекмәһе идараһы председателе.**

# Рәми

## СТУДЕНТ КӨНДӘЛЕКТӘРЕ

**6 апрель, дүшәмбе.**

Көнбайыш әҙәбиәтенән Стендалде дауам иттек.

Совет әҙәбиәтенән Сталин тураһында шиғырҙарҙы тикшерәбеҙ. Смирновтың, Луговскойҙың, Долматовскийҙың, һ. б. бик күптәрҙең шиғырҙары бер төрлеләр, үтә дөйөмдәр. «Әлбиттә, ваҡыт үтеү менән был темаға яҡшы шиғырҙар ҙа яҙыласаҡ», — тине Казарян. «Кемдәрҙең тағы һүҙе бар?» — тип һораны профессор Новицкий. Беребеҙ ҙә өндәшмәнек. Ҙур ҡайғы әле иҫтә торғанда көслө әҫәрҙәр тыуҙырыу мөмкин түгел, тиеүҙә лә дөрөҫлөк бар. Ләкин сәнғәттә ваҡиғаға тура яуап булып тыуған көслө әҫәрҙәр ҙә бар тарихта. Быны Пушкин үлеменә яҙылған Лермонтов шиғыры иҫбатлай. Ул Пушкинды ерләгәнгә тиклем үк кешеләргә тарала. Ватан һуғышы, граждандар һуғышы дәүерендә уларға торорлоҡ әҫәрҙәр тыуҙырылды, тине Новицкий. Әммә, минеңсә, унын Пушкин менән Сталин араһында параллель үткәреүе бик үк дөрөҫ тә түгел. Төрлө тарихи заман, бөтөнләй икенсе шарттар, төрлө шәхестәр. Унан, яҡшы әҫәр яҙыу өсөн ваҡыт та кәрәк. Маяковский үҙенең «Ленин» поэмаһын 21 ғинуарға тиклем үк яҙа башлаған.

Яшиндың «Испытание» шиғыры оҡшаны. Берголыцтың «Сталинға»һы бик хөрт тамамлана, кәрәкмәгәнсә күп һүҙле. С. Маршаҡ та шиғыр урынына чертеж һыҙа. Ғәфү ителмәҫлек шиғыр. Маргарита Алигерҙың «Коммунистарға»һында ла яһалмалылыҡ күп. Күҙ йәшһеҙ иларға кәрәк! Нимәгә сәбәләнергә! Яҡшы шиғырҙар: Сурковтыҡы, Исаковскийҙыҡы, Симоновтыҡы, Самед Вургундыҡы, Ғафур Гулямдыҡы, Мостай Кәримдеке.

МДУ-ла лекциялар уҡыусы Благой менән полемика. Благой Пушкинға үҙенән сығарып икенсе теманы бәйләй. Белинскийға таяна. Поэма Белинский аңлағанса түгел. Пушкин «Полтава»ла төп образ Петр Беренсене биреү маҡсатын ҡуймай бит. Ул үҙе яҙған мәҡәләһендә ҙур трагедияны сағылдырырға теләмәгәнен әйтә. Әгәр ҙә Мария образы булмаһа, әҫәр героик поэма тип аталыр ине. Ләкин Пушкин Марияға ҙур урын бирә. Ҡатмарлы тарихи ваҡиға менән бергә, Пушкин кешеләрҙең шәхси тормошон да күрһәтә. Полтава унын өсөн — Русь тарихындағы фажиғәле ваҡиға.

Мария ни өсөн Мазепаға ғашиҡ булған? Ҡарт кешегә. Мазепаның яҡшы һөйләй белеүе ҡыҙҙы үҙенә ғашиҡ итә. Отелло ла бит үҙенең тормошон һөйләп Дездемонаны үҙенә ҡаратҡан. Тормошта бик йыш шулай була. Оло йәштәге кешеләргә бик йәш ҡыҙҙар ғашиҡ була. Ҙур артистарға, яҙыусыларға мөкиббән киткән ҡыҙҙар бик күп. Сөнки ҡатын-ҡыҙ тәбиғәте үҙе таянырлыҡ ҙур көскә һәр саҡ мохтаж, улар шундай кешене һөйә.

Пушкин «Полтава» менән Николай реакцияһы ваҡытында беренсе сығыш яһай. Был ҙур политик сығыш. Унда шағир дәүләт эшмәкәре булып һүҙ ала. Украинаны Россияға ҡушыуҙың әһәмиәтен яҡшы аңлаған Пушкин был эшкә ҡаршы булған Мазепа кеүектәрҙе рус дәүләтенең дә, Украинаның да хыянатсыһы итеп фашлай. Бөйөк реалист булараҡ, ул киләсәк өсөн прогрессив булған сараларҙың ҡаршылыҡһыҙ ғына, кешеләр фажиғәһенән башҡа ғына булыуын күрһәтә алмай. Тормошто ул бөтә ҡаршылығы һәм киҫкен дөрөҫлөгө менән күрһәтә.

Лекцияларҙан һуң партия ағзалары менән берлектә комсомол йыйылышы булды. Комсорг Егор Исаев төҫһөҙ генә доклад яһаны. Бер нимә лә эшләнмәгән. Әйтерһең, беҙҙең комсомол ойошмаһы бөтөнләй юҡ! Ниндәйҙер йоҡо, ойоғанлыҡ! Егор йыйылыштарҙа бик ҡабынып һөйләп ала ла бер-ике көн эшләгәндән һуң һүнә. Үҙе лекцияларға килмәй, конспекттары юҡ. Нимә яҙалыр, ни менән йәшәйҙер? Ҡараңғы.

**7 апрель, шишәмбе.**

Рус музыкаһы тарихынан Балакиревты үтәбеҙ. Глинканың эшен дауам итеүсе. Бер ниндәй музыкаль мәктәптә уҡымайынса ла бик ҙур белемгә эйә. Яҡшы пианист булараҡ, Лист музыкаһын оҫта башҡара. Көслө ихтыярлы кешеләрҙең береһе. Рус көйҙәре нигеҙендә үҙенең увертюраларын яҙа. 50—60-сы йылдар ижадының сәскә атҡан осоро. Аҙаҡтан ул бөтөнләй музыканан китеп, тимер юлындағы учреждениеға ябай хеҙмәткәр булып инә. Рус музыкаль йәмғиәте композиторҙары менән көрәш ҡаршылығында, атаһының һәм ҡыҙ туғандарының фажиғәле үлеме арҡаһында 1872 йылда унын тормошонда ҙур һынылыш килеп сыға. Был рухи боролош уның музыкаға кире ҡайтҡандан һуңғы ижадында ныҡ эҙ ҡалдыра.

Балакирев Көнсығыш халыҡтарының музыкаһына тәрән мөхәббәт һәм хөрмәт менән ҡарай. Тыуған ере — Нижний Новгород. Ярлы дворян ғаиләһенән. 17 йәшендә үк дирижерлыҡ эшен башҡара. Ҡазан университетында физмат факультетында уҡый, Петербургҡа китә. Глинка менән таныша.

Музыка кешене сафландыра, бала күңелле итә. Яҡшы музыканы тыңлағанда үҙеңде ниндәйҙер ауыр бер нәмәнән бушап ҡалған кеүек тояһың. Күңелеңә яҡтыраҡ, йылыраҡ була. Кешеләр тулыраҡ күренә.

Мусоргскийға күсәбеҙ!

Ул халыҡсан композиторҙарҙың иң ҙурыһы. Ижады халыҡты азат итеү темаһына арҡалған. Мусоргский идея яғынан Белинский, Чернышевский, Добролюбовтың уҡыусыһы. Аңлы реалист.

Музыка дәресенән һуң В. Дементьев инеп, семинарҙа ҡатнашырға саҡырҙы. Уға Тихонов тигән музыка белгес еткәсе икән. Дәүлигә (Дәүләтов Миңнулла — Т. Ҡ.) был хаҡта яҙҙым. Уға үҙемдең шиғырҙарҙы (40 бит) яҙып ебәрҙем. Халыҡ көйҙәрен йыйнау тураһында ла яҙҙым.

**8 апрель, шаршамбы.**

Бына өсөнсө көн инде яңы метронан йөрөйбеҙ. Иҫ киткес ер аҫты һарайҙары минең күҙ алдында тәҙәлдә. Элек Мәскәү йылғаһының өҫтөнән китә инек. Хәҙер йылға беҙҙең өҫтә ҡала! Смоленск станцияһын үтәбеҙ ҙә Арбаттан ҡалаға сығабыҙ. Тере баҫҡыстарҙан күтәрелеп етеү менән ҡаршыла художник Г. Опрышко мәрмәрҙән эшләгән Иосиф Виссарионович тере кеүек баҫып тора.

**9 апрель, кесаҙна.**

Институтта сәғәт 1-ҙә халыҡ-ара хәл тураһында лекция башланды. Лекциянан алда Клара Фәйрузованан хат алһам да уҡый алманым. Стәрлетамаҡ детдомынан. «Үлемһез ҡыҙ»ҙы уҡығандар икән. Ләлә Биишеванан да хат алдым, яҡшы хат. Күсерәм.

«Һаумы, Рәми!

Бына тағы ла уҡыу башланды. Материалдар бик тығыҙ. Көн һайын тип әйтерлек дүрт пар уҡыйбыҙ. Көн һайын практик занятиелар. Әҙерләнеп өлгөрөүе ҡыйын. Шулай ҙа артта ҡалырға тырышылмай.

Практика яҡшы тамамланды. Беҙҙең эшкә яҡшы баһа бирҙеләр. Көҙгә лә үҙҙәренә килеүҙе һорап ҡалдылар. Ләкин был практика тик үҙебеҙҙе һынау ғына булды. Унда үҙебеҙҙең бик күп хаталарыбыҙҙы күрҙек һәм шулар өҫтөндә эшләргә мөмкинлектәр алдыҡ. Ҡайһы кешеләр был практиканан һуң үҙҙәренең яңылыш юл һайлағандарын күрҙе, күпселек дөрөҫ йүнәлеш алғаныңа шатланды. Практика мәктәп эшенең иң дәрәжәлә ҡатмарлы икәнен көҙгө кеүек асыҡ күрһәтте.

Һинең Зоя тураһында яҙған мәҡәләңде уҡып сыҡтым, ул миңә бик ныҡ тәьҫир итте. Һәм һиңә, бер нәмә лә һөйләмәгәнең өсөн, үпкәләп тә ҡуйҙым.

...Бөгөн генә Алғушаев миңә һинең сәләмеңде тапшырғайны. Сәләм өсөн рәхмәт. Һиңә Флүрә апай сәләм әйтә.

Хат көтөп, класташың.

4 апрель 1953 йыл».

(Дауамы. Башы 1—6-сы, 11—15-се, 19—33-сө, 37—40-сы һандарҙа).

• Почтанан

## Ырымбурҙа тәү тапҡыр

Ваҡиғаларға бай, елдауыл менән үткән 1989 йыл Ырымбур башҡорттары өсөн дә милли мәҙәниәтебеҙ ҡаҙаныштары менән яҡындан танышырға мөмкинлек бирҙе.

Театр сәнғәтендә үҙенең берәгәйле урынын һаҡлап килгән, ныҡлы ҡанундарға эйә булған Сибай башҡорт драма театры 20 йыл үткәс, Һаҡмар менән Яйыҡ ҡушылған ергә сәфәр ҡылды. Сәхнәләрҙә сығыш яһар алдынан сибайҙар еҫкә халҡын зәңгәр экран аша эңгәмәгә саҡырҙы. Шунда беҙ артистарҙың халыҡтың ҡыуанысл һәм тантаналы йөҙҙәренә ҡарап әйтелгән иң ҡәҙерле, иң ағымлы, иң әрнеүле, иң кәрәкле һүҙҙәрен ишетеп, уларҙың иркенлек һәм ирекле һауаһына саҡ ҡына баштары әйләнгәнлеген, хистәре ҡайнап, йөрәктәре тулҡынланып типкәнен тойҙоҡ. Уларҙың тойғолары елберҙәшеп осҡан аҡ күгәрсен ҡанаттарындай талпынып, беҙҙең йөрәктәрҙең түренә күсте. Театр тарафынан яҡташыбыҙ, халыҡ сәсәне Мөхәмәтша Буранғоловтың «Башҡорт туйы»н сәхнәләштереү һәм Туҡсоран ерендә тыуып үҫкән Вәкилә Ҡалмантаеваның был коллективта эшләүе символик әһәмиәткә эйә генә түгел, ә рухи бәйләнештәребеҙҙең тәрәнлеге, уларҙы артабан нығытыу һәм үҫтереү кәрәклеге хаҡында белдереп тора.

**Эйе, яһалма киртәләр һүтелә, илебеҙҙә барған ыңғай үҙгәрештәрҙең һөҙөмтәләре күҙгә бәрелә башланы. Сыуаҡ матур көҙ үтеп тә өлгөрмәне, Ырымбур еренә (тағы ла тәү тапҡыр!) башҡорт йырсыһы Фәрит Бикбулатов аяҡ баҫты. Уның моңло тауышын, ихлас күңеллелеген халыҡ яратып ҡабул итте. Халыҡ артисы эшмәкәрлегенең төп йүнәлеше быуындар араһындағы өҙөлә барған еплерҙе ялғауҙан ғына торһай. Ул милли сәхнәбеҙгә, мәҙәниәтебеҙҙә һуңғы йылдарҙа асыҡ билдәләнгән бушлыҡты һулар һауа менән тултырҙы түгелме ни?**

Йыл аҙағында Ырымбурға ашыға-ашыға күптәнге дуҫтарыбыҙ, Башҡортостандың халыҡ артисткаһы Нәзифә Ҡадирова етәкселегендәге артистар төркөмө килеп төштө. Шул көндәрҙә ҡала урамдарында, автобустарҙа һәм троллейбустарҙа башҡорт йә татар телендә: «Концерт килгән, беләһеңме?.. Бик һәйбәт, оҡшаны!» — тигән һөйләшеүҙе ишетергә була ине. Эйе, ысынлап та көслө, һәр береһе йондоҙҙай балҡырлыҡ сағыу йөҙлө артистар килгәйне. Уларҙың өсәүһен (Нәзифә Ҡадирова, Миңләхмәт Ғәйнетдинов, Миңлеғәли Ханов) Ырымбур тамашасыһы электән белгән яҡшы таныштары итеп ҡаршылаһа, ҡалған өсәүһе: һүҙ оҫтаһы Гөмзәлиә Ситдиҡова, ҡурайсы Азат Айытҡолов, йырсы Венер Абдуллин тураһында ишетеп кенә белә ине. Нәзифә Ҡадированың бай, киң ҡоласлы репертуарына «Бәллүр шишмә» һымаҡ күңелгә ятышлы яңы йырҙарҙың өҫтәлеүе, халыҡ сығарған таҡмаҡтарҙың күп төрлөлөгө тынғыһыҙ ижад баҫыуында һәр яҡлап уның ең һыҙғанып эшләүе хаҡында һөйләй. Ә башҡарыу оҫталығына килгәндә, артистка үҙенә генә хас сағыу һыҙаттар ҡуллана. Уның сәхнәгә күк толпарҙай елдереп килеп инеүе йә аҡ күгәрсендәй ойорлоп бейеп ебәреүе генә ни тора!..

Эйе, сәхнәләге «юлсы» тәүәккәл дә, батыр ҙа, эшсән дә булырға тейеш. Һүҙ оҫтаһы Гөмзәлиә Ситдиҡова быны яҡшы белә. Залдағы халыҡ уны ҙур ҡыҙыҡһыныу менән тыңлай. Г. Ситдиҡованы, әлбиттә, репертуар мәсьәләһе ныҡ борсой. Сөнки хәҙер «фәлән әбейҙең кәзәһе ауырыған» тип көлдөрөп кенә тамашасыны ҡәнәғәтләндереп булмай. Һүҙ оҫтаһына тормоштағы етешһеҙлектәрҙе, үҙгәртеп ҡороуға аяҡ салыусыларҙы фашлап, тетеп һалырлыҡ материалдар кәрәк. Пөштәргә милли сәнғәттең һыналған, һау-сәләмәт елгәләре менән даими рәүештә танышырға мөмкинлектәр кицерәк булһа, улар халҡыбыҙ хазинаһының алтындарын да, һис шикһеҙ, табып, айырып ала алырҙар ине. Был йәһәттән баянсы Миңләхмәт Ғәйнетдиновты ғына алайыҡ. Уның баяны илата ла, йырлата ла, бейетә лә, хатта уның телдәре үҙе үк йырлай ҙа, таҡмаҡ та әйтә, бейеп тә ебәрә һымаҡ. Ә танылған бейеүсе Миңлеғәли Ханов баҫҡанда нисек түҙеп ултыраһың? Ул йәштәрсә лә, ҡарттарса ла, баянға ла, ҡурайға ла баҫа. Азат Айытҡоловтың ҡурайы иһә концерт программаһында ниндәйҙер фон йә нәүбәттәге номер ғына түгел, ә тамашаның бөрөккән төп өлөшө булып ҡабул ителә.

**Тын океан артына сәфәр ҡылған, исеме күптән халыҡҡа билдәле булған данлыҡлы ҡурайсыбыҙҙың Ырымбур еренә тәү тапҡыр аяҡ баҫыуы, йомшаҡ әйткәндә, аңлашылмай, сәйер тойола. Был ғәҙәти ҡанундарға һыя торған хәл түгел. «Ырымбурға килеп сығыуыма үҙгәртеп ҡороу сәбәп булды», — тип әйтеп ҡуйҙы Азат Айытҡолов. Борон-борондан башҡорт халҡының мәҙәниәт үҙәге булып килгән, хәҙерге ваҡытта 50 мең башҡорт, йәнә күпләгән татар, ҡаҙаҡ, башҡа халыҡтар йәшәгән Ырымбур еренә танылған ҡурайсыбыҙҙың килеүе ғәбиғи хәл. Шулай булғас, үҙгәртеп ҡороу тәбиғи хәлде әлеҡа баҫтырыу ҙа була түгелме?**

Пәш йырсы Венер Абдуллинды ла тамашасылар бик йылы ҡабул итте. Ҡөҙрәтле башҡорт ерендә һандуғастар тыуып, ҡанаттарын нығытып үҫеп китеүе беҙҙең өсөн дә ҙур шатлыҡ.

**А. ДАУЫТОВ.**

Ырымбур.

## Буталсыҡ заманда

Ғалим Рәшит Шәкүрҙең «Шағирҙың тере һыны» тигән мәҡәләһен уҡығас, миңдә Шәйехзада Бабич тураһында үҙемдең яҡташтарым һөйләгәнде яҙырға булдым.

Бынан өс йыл элек Ырымбур өлкәһе Александровка районындағы Ҡотос ауылында ошо тарих буйынса төрлө мәғлүмәттәр йыя инем. Миңә үҙебеҙҙең яҡтағы революция, граждандар һуғышы темаһы шул тиклем ҡыҙыҡһындырҙы.

Ул йылдарҙа Туҡсоран кантоны Башҡортостанға ҡараған булған. Буталсыҡ заманың ҡаршылыҡлы шәхесе Ҡорбан Ғәбиҙәлилов халыҡ хәтерендә берсә «комиссар», берсә «бандит» булараҡ ҡалған. Шул дәүерҙә яҡшы хәтерләгән Байрамбикә апай Күрпәсова Шәйехзада Бабичтың үлеме тураһында ла һөйләй торғайны. Уның: «Бабичты Туҡсоран башҡорттарынан аттырғандар. Документын күрһәтмәгән: Өфөнән Ырымбурға китеп барғанда», — тигән һүҙҙәре әле лә ҡолағымда сыңлай.

**И. АГИШЕВ.**

Салауат.

# УШУ буйынса күнекмәләр

**Бөгөнгө сығарылышта беҙ һеҙҙе ушу дәрестәренең нигеҙҙәре менән таныштырыуҙы дауам итәбеҙ. Һеҙ бөгөн өйрәнәсәк күнекмәләр дөйөм сәләмәтлекте күтәреүгә йүнәлтелгән һәм ушуҙың төрлө стилдәренә хас — ул аяҡтар хәрәкәте (туй фа) һәм төп позиция йәки торош (бу фа). Аяҡтар хәрәкәте ике төргә бүленә: беренсеһе — аяҡты тура тотоп хәрәкәт итеү; икенсеһе — тибеү формаһындағы хәрәкәт барышында аяҡты турайтыу.**

**1. Аяҡты тура тотоп, уны алға һелтәү** (чжэн ти туй). Башланғыс торош (Б. т.) — аяҡтар бергә ҡуйыла, ҡулдарҙы, устарҙы ситкә ҡаратып, ике яҡҡа һуҙырға, бармаҡтар өҫкә ҡарап, берберҙһенә ныҡлы ҡыҫылған хәлдә булырға тейеш. Ҡалаҡ һөйәктәре яҡынайған, арҡа тура килеш тотола. Эйәк күтәренке торошта. Аяҡты тура тотоп, уларҙы алмашлап алға һәм юғарыға табан ташларға (1—2-се һүрәттәр).

**2. Аяҡты тура тотоп, уны эргәгә табан һелтәү.**

Б. т. — аяҡтар бергә ҡуйыла, ҡулдар аҫҡа һуҙылып, йоҙроҡтар ныҡлы итеп ҡыҫыла. Һул аяҡ менән ярты аҙым алға баҫып, кәүҙәне уңға борорға. Һул ҡул сиселеп алға һонола, ә уңы — баш кимәленә тиклем артҡа ташлана. Уң аяҡты алға һелтәгәндә кәүҙә һулға борола, шул уҡ ваҡытта уң ҡул артҡы позициянан алға һәм артҡа табан юғарыға мөмкин тиклем һелтәнелә, ә һул ҡул, өҫкә күтәрелгәс, баш өҫтөндә терһәк тураһынан бөгөлә. Уң аяҡты төшөргәс, күнекмәне һул аяҡ менән башҡарырға.

Һул аяҡ алға юғарыға һелтәнгәндә — һул аяҡ менән ҡабырға яҡҡа тибеү хәрәкәте — ёоу тэн туй, уң аяҡты һелтәү — цуо тэн туй тип атала (3, 4, 5, 6, 7, 8-се һүрәттәр).

**3. Аяҡты тура тотоп, эстән тышҡа табан һелтәү хәрәкәте** (вай бай туй).

Б. т. Аяҡтар бергә, ҡулдар ике яҡҡа һуҙыла, һул аяҡ менән ярты аҙым алға баҫыла. Уң аяҡты тура тотоп, аҫтан өҫкә табан мөмкин тиклем юғарыға һелтәргә, шул торошта тиҙ генә уны уңға һәм тышҡа табан йүнәлтергә, унан аҫҡа төшөрөргә, алға тура ҡарап торорға. Ошо уҡ хәрәкәттәр менән һул аяҡ менән һелтәнеү ҙә башҡарыла. Аяҡты эске тороштан тышҡа ташлағанда табандың ҡыры менән усҡа һуҡтырырға мөмкин. Әгәр был ҡағылыу тауышлы, шапылдау формаһында килеп сыҡһа, ул пай вай туй тип атала (9, 10-сы һүрәттәр).

**4. Аяҡты тура тотоп, тыштан эскә табан һелтәү хәрәкәте** (ме хэ туй).

Б. т. — Аяҡтар бергә, ҡулдар ян-яҡҡа һуҙыла, Һул аяҡ менән ярты аҙымға алға баҫырға һәм уң аяҡты мөмкин тиклем юғарыраҡ (уң яурын тураһына тиклем), унан һул яурын яғына хәрәкәт иттерергә һәм аҙаҡ башланғыс торош хәленә төшөрөргә. Ошо уҡ хәрәкәттәр менән һул аяҡты һелтәүҙе башҡарырға. Был һелтәүҙе аяҡ табанының ҡырын усҡа һуҡтырып та, уңһыҙ ҙа башҡарырға мөмкин (11, 12, 13, 14, 15-се һүрәттәр).

**5. Аяҡты тура тотоп, алда диагональ буйынса һелтәү** (кэти туй).

Б. т. — Аяҡтар бергә ҡуйыла, ҡулдар ян-яҡҡа һуҙыла, һул аяҡ менән ярты аҙым алға баҫырға. Уң аяҡ менән алда диагональ буйынса һелтәүҙе (уң аяҡты табаны менән һул яурынға) эшләргә һәм аяҡты башланғыс торош хәленә ҡайтарырға. Ошо уҡ хәрәкәттәр менән һул аяҡты һелтәүҙе башҡарырға. Һелтәгәндә кәүҙә борола төшә (16, 17-се һүрәттәр).

**6. Аяҡты артҡа табан һелтәү** (хоу ляо туй).

Б. т. — аяҡтар бергә ҡуйыла. Уң аяҡ менән ярты аҙым алға баҫырға. Уң ҡул менән алға тәбиғи рәүештә һелтәргә, һулын — артҡа. Һул аяҡ менән, кәүҙәне алға эйелдерә биреп, артҡа һелтәү хәрәкәте эшләргә. Аяҡ тубыҡтан бер аҙ бөкләнә. Аяҡ осо өҫкә ҡаратыла, ә күнекмәне башҡарыусы һулаҡай табанына ҡарарға тейеш. Ошо уҡ хәрәкәттәр менән уң аяҡты һелтәү башҡарыла.

Юғарыла күрһәтелгән һелтәү күнекмәләрен унар һелтәнеү менән ике-ес тапҡыр башҡарырға. Һәр яңы алымға күскәнсе тәнде йомшартыу, тын алыуҙы яйға һалыу күнекмәләрен үткәреү файҙалы. Травма ҡурҡынысы булмаһын өсөн баштан уҡ аяҡтарҙы артыҡ юғарыға һелтәргә тырышмағыҙ. Аяҡты күтәреү бейеклеген яйлап-яйлап ҡына арттырырға кәрәк (18—19-сы һүрәттәр).

**7. Аяҡ менән һыҙырта һелтәү** (тань туй).

Б. т. — Аяҡтар бергә ҡуйыла, ҡулдар тәнгә ҡыҫылған, йоҙроҡтар ныҡлап төйнәлә. Һул аяҡ менән ярты аҙым алға баҫырға. Уң аяҡты, тубыҡты бөкләп, ҡорһаҡ тәңгәленә тиклем күтәрергә, аҫтан өҫкә табан хәрәкәт менән уны турайтырға. Янбаш һәм сираҡ был осраҡта бер тура һыҙыҡ тәшкил итергә тейеш. аяҡ осо алға һонола. Аяҡты аҫҡа кире тәртиптә төшөрәбеҙ. Ошо уҡ алым менән һул аяҡты һелтәүҙе башҡарабыҙ (20, 21-се һүрәттәр).

**8. Табан менән аяҡты һыҙырта һелтәү** (дэн туй).

Б. т. — аяҡтар бергә ҡуйыла. Аяҡ менән һелтәү алдағы күнекмәләгесә башҡарыла, тик аяҡ осо ғына өҫкә табан күтәрелгән торошта булырға тейеш.

**9. Аяҡ менән ҡабырға яҡҡа һелтәнеү** (цэ чуай туй).

Б. т. — аяҡтар бергә ҡуйыла, ҡулдар тәнгә ҡыҫылып, бармаҡтар ныҡлап йоҙроҡтарға төйнәлә. Уң аяҡ менән алға бер аҙ эргәгә баҫыла. Һул аяҡ менән аҫтан өҫкә, унан ҡабырғаға табан һелтәнелә. Һелтәгән ваҡытта һул аяҡ бер аҙ бөгөлә һәм һелтәнеү тамамланыуға кире тура хәлгә ҡайта. Һул аяҡ иҙәнгә аҙыраҡ алғы яҡҡа төшә. Һелтәү 10 тапҡыр һул, унан һуң 10 тапҡыр уң аяҡ менән 2—3 мәртәбә ҡабатлана. Һелтәнеүҙе башҡарғанда кәүҙә, аяҡтың тура булыуына иғтибар итергә кәрәк. Был күнекмәне көҙгө алдында башҡарыу хәйерле, сөнки тәүге осорҙа үҙ торошоңдо тоя белеү (23, 24-се һүрәттәр) ауыр.

**10. Аяҡ тарафынан кәүҙәне эттереү** (хоу дэн туй).

Б. т. — аяҡтар бергә ҡуйыла, ҡулдар ҡабырғанан тәнгә ҡыҫылған. Тубыҡтан бөкләп, уң аяҡты күтәрергә һәм уны артҡа табан һуҙып турайтырға, кәүҙәне бер аҙ алға эйелдерергә мөмкин, күтәрелгән аяҡ осо аҫҡа йүнәлтелгән хәлдә. Күҙ ҡарашы ошо уҡ аяҡ табанына табан йүнәлтелә. Аяҡты шул уҡ траектория буйынса аҫҡа төшөрөргә. Ошо уҡ хәрәкәттәр менән күнекмәне һул аяҡ менән дә башҡарырға. (25-се һүрәт).

## БУ ФА ПОЗИЦИЯЛАРЫ

УШУ-ҙа позициялар мөһим урынды тота һәм шуға уға күп ваҡыт бирелә. Ҡайһы саҡта ул позицияларҙы «ушуҙың нигеҙе» тип тә атайҙар.

**1. Башланғыс позиция** (бин бу).

Б. т. — үксәләрҙе бергә ҡуйып, аяҡ остары 45 градуска ике яҡҡа ҡуйыла, кәүҙәне тура тоторға. Ҡулдар ҡабырғаға ҡыҫыла, бармаҡтар йоҙроҡҡа төйнәлә. Тубыҡтар бер аҙ бөгөлә төшә. Күҙ ҡарашы тура алға йүнәлтелә. Тын алыш тыныс, бөтә иғтибарҙы ҡорһаҡ өлөшкә тупларға кәрәк.

**2. «Һыбайлы» позицияһы** (ма бу).

Б. т. — уң һәм һул аяҡтарҙы ситкә алып, бер-береһенән 70—80 см. алыҫлыҡта ҡуйырға. Табандар параллель торошта. Аяҡтарҙы тубыҡ тураһынан эргәгә табан бөкләргә (һыбайлы кеүек), янбаш иҙәнгә параллель торорға тейеш. Арҡа тура, оса — тартылған торошта, тубыҡтар йәйелгән һәм аяҡ осо киңлегенән ситкәрәк сыға. Тынды эс менән, тыныс итеп алырға кәрәк. Ауырлыҡ урта өлөшкә төшөргә тейеш. Был күнекмәнең оҙайлығын үҙеңдең торошоңа ҡарап билдәләү хәйерле. Яйлап уны оҙайта барырға мөмкин.

Күнекмәне башҡарғас башланғыс торошҡа ҡайтырға, унан аяҡ менән бер нисә тапҡыр һелтәү хәрәкәте эшләргә кәрәк. Күнекмә бер нисә тапҡыр башҡарыла (26-сы һүрәт).

**3. «Уҡ һәм ян» торошо** (гун бу).

Б. т. — һул аяҡ менән алға ҙур аҙым яһарға, янбаш иҙәнгә параллель хәлгә килгәнсе тубыҡты бөкләргә, арттағы аяҡ тура килеш һәм ныҡ, хатта партнер бөкләй алмаслыҡ итеп ҡатырылырға тейеш. Арҡа — тура, ҡараш — алға төбәлгән. Ҡулдар ҡабырға яҡтан кәүҙәгә ҡыҫылған. Алдағы аяҡтың осо бер аҙ эскә ҡарай, шул уҡ ваҡытта арттағыһының ҡыуға параллель булырға тейеш. Алдағы аяҡтың осо артҡыһының үксәһе менән бер һыҙыҡта. Был торошта 15 секунд һәм унан күберәк булыу кәрәк. (27-се һүрәт).

Алдағы сығарылышта беҙ төп тороштарҙы өйрәнеүҙе дауам итербеҙ.

**Ә. ҒӘЛИНУРОВ,**
**Ушу буйынса БАССР федерацияһы председателе.**

---

## ○ Былар ҡыҙыҡлы

### УҢЫШ КИЛҺӘ, КИЛӘ ИКӘН

*Кешегә уңыш ос мәртәбә юлдаш, тип дөрөҫ әйтәләр икән. Гера ҡалаһының йорт хужабикәһе менән дә шулай була. Бер ваҡыт ул автомобиль лотереяһы билетына 100 мең марка ота. Уңыш менән ҡанатланған ҡатын күп кенә лотерея уйындарында ҡатнаша башлай. Бынан бер йыл элек уға тағы ла бәхет юлдаш була. Телевизор аша үткәрелгән конкурста 5 мең марка ота. Күптән түгел генә тағы ла уңышҡа ирешә: спорт лотереяһына 80 мең ота.*

### ӘҒИФЛЕК КӘРТӘ ТҮГЕЛ

*Дублинда йәшәгән егерме йәшлек Кристофер Нолан телһеҙ, өҫтәүенә ҡаты ауырыу менән яфалана — уның бөтә тәне ҡалтырап тора. Ләкин шуға ҡарамаҫтан, ул ун дүрт йәшенән шиғырҙар һәм проза әҫәрҙәре яҙа. Өҫтәүенә, ул быны бик ҡатмарлы ысул менән башҡара. Ул башына беркетелгән махсус ҡулайлама ярҙамында яҙыу машинкаһы клавишаларын таба һәм баҫа башлай. К. Ноланға бер һүҙ яҙыр өсөн ун, хатта ун биш минут ваҡыт талап ителә. Кристофер көнөнә ун биш сәғәт эшләй һәм был хеҙмәт уның йәшәү мәғәнәһе булып әүерелгән. Егет эргәһендә һәр саҡ әсәһе була, ул уның ҡалтыраған кәүҙәһен һәм башын тотоп тора. Ун дүрт йәшлек инвалид яҙған шиғырҙар һәм тексtарҙың тәүге баҫмаһы тәнҡитселәрҙе һәм әҙәбиәтселәрҙе таңға ҡалдырған.*

### МУТЛЫҠ ФАШЛАНДЫ

*Бразилия полицияһы ил тарихында валюта менән бәйле иң ҙур мутлыҡтарҙы асҡан. Унда урындағы 14 банк, шул иҫәптән ҙур милли шәхси банк «Бамериндус» һәм уның Нью-Йорктағы бүлекcәһе, тағы ла Англияның «Ллойдз банк» филиалы, 4 башҡа сит финанс конгломераты ҡатнашҡан. Тышҡы сауҙа алыш-биреште тормошҡа ашырғанда хөкүмәт биргән рөхсәттән тыш ялған документтар яһау юлы менән, был банкылар Бразилиянан ситтәге наркобизнестан алынған аҡсаларҙы үҙләштерәгән. Улар шулай уҡ «ҡара баҙарҙа» долларҙар менән спекуляция итеүҙә лә ҡатнашҡан. Был мутлыҡтар 1987 йылдан бирле шыма ғына барған. Һөҙөмтәлә, банк хужалары 360 миллион доллар табыш алған.*

# ЕҢЕҮ ТЕЛӘЙБЕҘ ҺЕҘГӘ, ЯҠТАШТАР!

**Өфө ҡалаһының Н. Гастелло исемендәге спорт клубы футбол буйынса СССР беренселегендә 14-се тапҡыр ҡатнашасаҡ. Улар 1977 йылға тиклем республикабыҙҙың футбол абруйын яҡлап килгән «Строитель» командаһын алмаштырып, 17 йыл инде Бөтә Союз турнирҙарында сығыш яһай.**

## Тарихҡа ҡыҫҡаса сәйәхәт

Тәүге өс сезонды гастеллосылар, дүртенсе зонаның икенсе лигаһында, Кавказ аръяғы командалары менән уйнаны. Ул алыҫ йылдар беҙҙең футболсылар һәм көйәрмәндәр өсөн ҡыуанысլы булманы, тип әйтергә мөмкин, сөнки Өфө егеттәре турнир таблицаһының тик икенсе яртыһындағы урындарға ғына дәғүә итә алды. 80-се йылдарҙың тәүге сезондары ла гастеллосыларға абруй өҫтәмәне. Был күренеш, әгәр ҙә 1984 йылда етәкселеккә В. К. Зайцев килмәһә, һаман да шулай дауам итер ине. В. К. Зайцевтың етәкселегендә Н. Гастелло исемендәге спорт клубы 1984 йылда зона буйынса 8-се, 1985 йылда — 6-сы урын яуланы. Оҫталыҡты артабан үҫтерә килеп, улар 1986 йылда РСФСР кубогының ярымфиналына уҡ үтеп сыҡты. Рубцовск ҡалаһында хужаларҙың «Торпедо» командаһынан 0:1 менән еңелеү сәбәпле генә гастеллосылар финалдан төшөп ҡалды. В. К. Зайцев бөгөнгө көндә Алжирҙа «Юнион-Алжир» командаһы менән эшләй.

1987 йылда Н. Гастелло исемендәге спорт клубын тренерҙарҙың юғары мәктәбен тамамлаған Ю. А. Суренский үҙ ҡулына алды. Ул килеү менән команданың икенсе тыны асылғандай булды. Башҡортостан футболы тәрбиәләп үҫтергән Ю. А. Суренский ярҙамында гастеллосылар тағы ла тырышыбыраҡ һәм ҙурыраҡ ынтылыштар менән уйнай башланы. Һөҙөмтәлә РСФСР футболының көслө командалары булған «Крылья Советов» (Куйбышев), «Уралмаш» (Свердловск), «Зенит» (Ижевск), «Звезда» (Пермь) менән көс һынашып, күҙгә күренеп торған уңыштарға ирештеләр. Материаль-техник базаһы дәғүәселәр менән сағыштырғанда насар булыуына ҡарамаҫтан, гастеллосылар һуңғы өс сезонда дүртенсе урындарҙан түбән төшмәне. Быйылғы алыштарҙа ла еңеүҙәр теләйбеҙ һеҙгә, яҡташтар!

## Яңы бейеклектәр аша

6 апрель көндә Н. Гастелло исемендәге спорт клубының мастерҙар командаһы футбол буйынса СССР беренселегенә старт аласаҡ. Гастеллосылар икенсе лига дәғүәселәре менән көс һынашырға тейеш. Быйыл 53-сө тапҡыр үткәреләсәк был ярыш үткән йылдағыларҙан айырылып тора — бында һуңғы сезондың иң яҡшы 66 командаһынан торған буфер лига төҙелдә. Быҡаса ошондай лиғаның кәрәклеге тураһында күп тапҡырҙар тәҡдим ителеп ҡаралғайны, әммә һәр ваҡыт ҡаршы килеүселәр табылып тороу арҡаһында был теләк тормошҡа ашмай торҙо. Хәҙер үҙаллы футбол федерацияһы булдырыу сәбәпле был кәрәкле сара донъя күрҙе.

Үткән сезондағы дәғүәсе командалар менән осрашыуҙар һөҙөмтәһе буйынса республикабыҙҙың футбол флагманы булған Н. Гастелло исемендәге спорт клубы Европа зонаһының буфер лигаһына индерелде. Уның составы түбәндәгесә: «Крылья Советов» (Куйбышев), «Сокол» (Саратов), «Торпедо» (Рязань), «Торпедо» (Владимир), «Заря» (Калуга), «Уралмаш» (Свердловск), «Зенит» (Ижевск), Н. Гастелло исемендәге спорт клубы (Өфө), «Звезда» (Пермь), «Цемент» (Новороссийск), «Машук» (Пятигорск), «Терек» (Грозный), «Волгарь» (Әстерхан), «Дружба» (Майкоп), «Динамо» (Брянск), СКА (Дондағы Ростов), «Металлург» (Липецк), «Текстильщик» (Камышин), «Торпедо» (Волжский), «Нарт» (Черкесск), «Гоязан» (Казах), «КЯПАЗ» (Гянджа).

Күреүегеҙсә, зонала көслө командаларҙың күп өлөшө тупланған һәм бында беренселек өсөн бик ҡыҙыу көрәш котелә. Гастеллосыларға быйылғы чемпионат иң ҡыйын сезондарҙың береһе буласаҡ. Ҡаралған тәртип буйынса 19—22 урындарҙы алған командалар икенсе лигаға төшөп ҡалырға тейеш, ә еңеүсе команда беренсе лигаға сығасаҡ.

## Әҙерлек осоро

Н. Гастелло исемендәге спорт клубы футболсылары һуңғы сезон уйынынан һуң бер ай ял иткәс тә яңы алышҡа әҙерләнә башланы. Биш ай тирәһе ваҡыт эсендә улар ике тапҡыр Салауат ҡалаһына, ике тапҡыр Тажикстанға (Дусти Ленинабад) һәм бер тапҡыр Польшаға барып, ун биш контроль уйын үткәрергә өлгөрҙө. Әгәр был ун биш осрашыуҙың бишәүһе республикала үткәрелгән мини-футбол беренселегенә тура килгәнен иҫәпкә алғанда, уйындар һаны ул хәтлем күп тә түгеллеге асыҡлана.

Команда составында үҙгәреш бармы һуң? Бар, һәм һәр ваҡыттағыса, ныҡ ҡына. Н. Гастелло исемендәге спорт клубынан Анапаның «Спартак» командаһына киткән О. Еремин һәм М. Ғәлимовтарҙың сафын ҙур спорт менән тамам хушлашҡан (33 йәш ни тиһәң дә!) М. Гордеев, Тулаға кире ҡайтҡан В. Мельницкий, «Башсельмаш»ҡа ҡасҡан О. Бинцев тултырҙы. Уларҙың артынан Свердловскиҙың «Уралмаш» командаһына Ю. Довженко китте. Беҙҙең футболсылар сафын ныҡ һирәгәйткән Пермь ҡалаһының «Звезда» командаһы тренеры В. Слесарев, үҙенә Л. Матвеевты саҡырҙы. Быға тиклем ул Ю. Петров, Э. Гордей кеүек футболсыларыбыҙҙы үҙ командаһына йәлеп иткәйне инде. Яңы чемпионат алдынан килеп тыуған ҡыйынлыҡтар команда тормошонда эҙһеҙ үтмәне, әлбиттә, әммә гастеллосылар был юғалтыуҙарҙан ғына бирешеп бармаҫтар, тип ышанабыҙ.

Киткән футболсылар урынына Н. Гастелло исемендәге спорт клубына йәш көстәр ҙә килде. Бына улар: Түбәнге Тагилдан — Н. Цветков һәм Ю. Ветлугаев, Пермдән — С. Демин, Киевтан — О. Степаненко, Өфөнән Д. Гаевой.

Тажикстандың ҡоро һәм яҡшы үләнле стадиондарында үткәрелгән контроль уйындарҙан һуң, команданың 13—14 футболсынан торған төп составы тасуирланды. Шуға өҫтәп гастеллосыларҙың тағы ике-өс йәш перспективалы уйынсылары бар. Яҡшы команда өсөн бер-береһен алмаштырырҙай 15—16 футболсы кәрәк.

СССР беренселегенә һуңғы әҙерлекте беҙҙең футболсылар сит илдә, Польшала үткәрҙе. Был мөмкинлек гастеллосыларҙың «Башҡортостан» спорт-коммерция үҙәге менән килешеү төҙөүе ярҙамында хасил булды. Үҙәк менән Өфө спортының ҙур дуҫы, спорт коммерцияһын яҡшы белгән О. З. Изгин етәкселек итә. Контракттың йөкмәткеһе сезон башланғас асыҡланып, топ йүнәлеш аласаҡ. Нимә генә тиһәң дә килешеү перспективалы күренә. Быҙдай договор республикабыҙ спортында тәүге тапҡыр төҙәлдә.

**Футбол буйынса 53-сө СССР беренселегенә Н. Гастелло исемендәге спорт клубы составы:**

Етәкселәр:

Өлкән тренер — Юрий Александрович Суренский. Команда менән дүртенсе сезон эшләй. Үткән өс сезонда уның етәкселегендә команда 120 уйын үткәрҙе (106 — СССР беренселегендә, 11 — РСФСР кубогына, 3 — СССР кубогына). Осрашыуҙарҙың 61-е еңеү менән тамамланды (53, 7, 1), 26-һы еңеүсене асыҡлай алманы (26, 0, 0).

Тренер — Сергей Иванович Сидоров. Команда менән өсөнсө сезон эшләй.

Команда етәксеһе — Жорж Николаевич Голышев. Гастеллосылар менән команданың тәүге көндәренән бергә эшләй (1977—81 йылдарҙа тренер, 1982—83 йылдарҙа өлкән тренер, 1984—86 йылдарҙа тренер, 1987—90 йылдарҙа команда етәксеһе).

Администратор — Роберт Әкрәмович Хафизов, командала туғыҙ йыл эшләй.

Врач — Рөстәм Кәүневич Рәхимов. Коллектив менән етенсе сезон эшләй.

Ҡапҡасылар:

Олег Печенкин (1965). Командала дүртенсе сезон (69 уйын, Өфө).

Вячеслав Федотов (1962). Командала өсөнсө сезон (12 уйын, Өфө).

Һаҡсылар:

Олег Горохов (1962). Командала дүртенсе сезон (89 уйын, 1 гол, Октябрьский).

Валерий Петров (1962). Командала ике тапҡыр өҙөклөк менән бишенсе сезон (145 уйын, 1 гол, Өфө).

Ринат Хәбибов (1964). Командала икенсе сезон (12 уйын, Өфө).

Николай Цветков (1964). Команда дебютанты. (Түбәнге Тагил).

Олег Степаненко (1970). Команда дебютанты (Киев).

Ярым һаҡсылар:

Ирек Сәфәров (1962). Командала алтынсы сезон (152 уйын, 16 гол, Өфө).

Олег Чистяков (1963). Командала бер өҙөклөк менән өсөнсө сезон (53 уйын, 6 гол, Өфө).

Андрей Каткин (1961). Командала бер өҙөклөк менән унынсы сезон (284 уйын, 23 гол, Өфө).

Николай Нечаев (1966). Командала икенсе сезон (1 уйын, Күмертау).

Сергей Демин (1960). Команда дебютанты (Пермь).

Һөжүм итеүселәр:

Олег Томин (1961). Командала өсөнсө сезон (62 уйын, 22 гол, Ишембай).

Дмитрий Гаевой (1971). Команда дебютанты (Өфө).

Юрий Ветлугаев (1967). Команда дебютанты (Түбәнге Тагил).

Арнольд Слободич (1973). Команда дебютанты (Өфө).

Вячеслав Парфенов (1973). Команда дебютанты (Өфө).

## Тәүге әйләнеш календары

**6 апрель — «Кяпаз» (Гянджа) — Гастелло исемендәге спорт клубы.**
**9 апрель — «Гаязан» (Казах) — Гастелло исемендәге спорт клубы.**
**17 апрель — Гастелло исемендәге спорт клубы — «Торпедо» (Владимир).**
**20 апрель — Гастелло исемендәге спорт клубы — «Торпедо» (Рязань).**
**26 апрель — «Зенит» (Ижевск) — Гастелло исемендәге спорт клубы.**
**6 май — «Заря» (Калуга) — Гастелло исемендәге спорт клубы.**
**9 май — «Динамо» (Брянск) — Гастелло исемендәге спорт клубы.**
**16 май — Гастелло исемендәге спорт клубы — «Уралмаш» (Свердловск).**
**19 май — Гастелло исемендәге спорт клубы — «Звезда» (Пермь).**
**26 май — «Сокол» (Саратов) — Гастелло исемендәге спорт клубы.**
**29 май — «Крылья Советов» (Куйбышев) — Гастелло исемендәге спорт клубы.**
**4 июнь — Гастелло исемендәге спорт клубы — «Металлург» (Липецк).**
**7 июнь — Гастелло исемендәге спорт клубы — СКА (Дондағы Ростов).**
**14 июнь — «Нарт» (Черкасск) — Гастелло исемендәге спорт клубы.**
**17 июнь — «Машук» (Пятигорск) — Гастелло исемендәге спорт клубы.**
**24 июнь — Гастелло исемендәге спорт клубы — «Торпедо» (Волжский).**
**27 июнь — Гастелло исемендәге спорт клубы — «Текстильщик» (Камышин).**
**2 июль — «Дружба» (Майкоп) — Гастелло исемендәге спорт клубы.**
**5 июль — «Цемент» (Новороссийск) — Гастелло исемендәге спорт клубы.**
**11 июль — Гастелло исемендәге спорт клубы — «Терек» (Грозный).**
**14 июль — Гастелло исемендәге спорт клубы — «Волгарь» (Әстерхан).**

Н. БАЙРАСОВ.
Ю. СИДОРОВ фотолары.

«Йәшлек»
ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

БЕҘҘЕҢ АДРЕС: 450079, Өфө, Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13, 8-се ҡат.
Телефондар: 23-46-38, 22-56-45.

Газета шишәмбе, кесаҙна, шәмбе көндәрендә башҡорт телендә сыға.

Индексы — 50604.

Редакторы Б. НАЗАРҒОЛОВ.

КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитеты нәшриәте типографияһы.

Заказ № 531.

П04314.